

# ශ්‍රී ලංකා
# ආර්ථික සිතියම් පොත
# 1980




ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව

සැලසුම් ක්‍රියාත්මක කිරීමේ අමාත්‍යාංශය

2—A59391—2,365 (81/10)

## කෘතඥතාවය පිළිගැන්වීම

මෙම කෘතිය පිළියෙල කිරීමේදී ලැබුණු අගනා සහාය සඳහා පහත සඳහන් ආයතනවලට දෙපාර්තමේන්තුවේ ස්තුතිය හිමි වේ.

වාරි මාර්ග දෙපාර්තමේන්තුව

කැළණිය සරසවිය

කැලෑ දෙපාර්තමේන්තුව

නාගරික සංවර්ධන අධිකාරිය

ශ්‍රී ලංකා විදුලි බල මණ්ඩලය

කාලගුණ විද්‍යා දෙපාර්තමේන්තුව

සර්වේ-ජනරාල් දෙපාර්තමේන්තුව

භූ විද්‍යා සමීක්ෂණ දෙපාර්තමේන්තුව

මහවැලි සංවර්ධන මණ්ඩලය

රාජ්‍ය මැණික් සංස්ථාව

ලංකා ධීවර සංස්ථාව

සැළසුම් ක්‍රියාත්මක කිරීමේ අමාත්‍යාංශය

ධීවර අමාත්‍යාංශය

නැව් සංස්ථාව

ශ්‍රී ලංකා තේ මණ්ඩලය

රබර් පාලන දෙපාර්තමේන්තුව

වරාය අධිකාරිය



# පටුන

# පෙරවදන

ශ්‍රී ලංකා රජයේ මධ්‍යම සංඛ්‍යාන ආයතනය වූ ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව සැළසුම් ක්‍රියාත්මක කිරීමේ අමාත්‍යාංශයේ ලේකම් තුමාගේ මෙහෙයවීම යටතේ කටයුතු කරයි. විවිධ සංඛ්‍යාන ක්ෂෙත්‍රයන් පිළිබඳව ප්‍රකාශන රාශියක් මෙම දෙපාර්තමේන්තුව විසින් විටින් විට නිකුත් කර ඇත. සංඛ්‍යාන නිබන්ධය, ශ්‍රී ලංකා වාර්ෂික ග්‍රන්ථය සහ ශ්‍රී ලංකා සංඛ්‍යාන අත්පොත වාර්ෂිකව පළකෙරෙන ප්‍රකාශනයි. මීට අමතරව, දස වසරකට වරක් පැවැත් වෙන ජන, නිවාස හා කෘෂිකර්ම සංගණන පිළිබඳව සාමාන්‍ය වාර්තා සහ මෙම දෙපාර්තමේන්තුව මගින් පැවැත්වෙන සමීක්ෂණ පිළිබඳව ප්‍රකාශන ගණනාවක්ම පළ කෙරේ.

සංඛ්‍යාන තොරතුරු ඇසින් දැක පහසුවෙන් වටහා ගැනීමට හැකිවන පරිදි සකස් කර ඇති ශ්‍රී ලංකා ආර්ථික සිතියම් පොත පරිච්ඡේද දහයකින් සමන්විත වන අතර, එහි ඇති සිතියම් වල, රේඛා සටහන්වල සහ සංඛ්‍යාන දත්තවල ආධාරයෙන් සංඛ්‍යාන විස්තර දෘශ්‍යමානව ඉදිරිපත් කර ඇත. විශේෂඥ දැනුමක් නොමැතිව පොදු ජනතාව සඳහා මෙම දෙපාර්තමේන්තුව විසින් සැළසුම් කර ඇති මෙම ප්‍රකාශණයෙන් සාමාන්‍ය පොදු ජනතාවට හා ආධුනිකයන්ටද ශ්‍රී ලංකා වේ ආර්ථිකය පිළිබඳ අවබෝධයක් ලබා ගත හැක.

මෙම ප්‍රකාශනයේ මංගල කලාපය 1969 වර්ෂයේ නිකුත්වූ අතර යම් යම් සංශෝධන සහිතව පළ කෙරෙන මෙම කලාපයෙන් දැක්වෙන්නේ නවිනතම තත්ත්වයයි. මෙම සිතියම් පොත සඳහා සංඛ්‍යාන හා වෙනත් විස්තරද ප්‍රකාශන අංශයේ කාර්ය මණ්ඩලය මගින් එක් රැස් කර සකස් කරන ලද අතර, පොත හා වර්ණ සිතියම් මුද්‍රණය කිරීම දෙපාර්ත මේන්තුවේ මුද්‍රණ අංශය මගින් ඉටු කෙරුණි.

ශ්‍රී ලංකාවේ කිරුම්, මිනුම් ක්‍රම ක්‍රමයෙන් මෙට්‍රික් ක්‍රමයට පරිවර්තනය කිරීමේ රජයේ ප්‍රතිපත්තියට අනුකූල වන සේ මෙම පොතේ සංඛ්‍යාන වක්‍රවල සහ අනෙකුත් තැන්වල දැක්වෙන ප්‍රමාණාත්මක විස්තර හැකි තරම් දුරට මෙට්‍රික් ඒකකවලින් දක්වා ඇත.

ඩබ්. ඒ. ඒ. ඇස්. පීරිස්,
ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන අධ්‍යක්ෂ.

1981 පෙබරවාරි මස 27 වැනි දින,
ශ්‍රී ලංකාවේ
කොළඹ 7,
ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුවේ දීය.

# ප්‍රස්තාවනාව

ශ්‍රී ලංකා ආර්ථික සිතියම් පොත වූ කලී, දිවයිනේ ආර්ථිකය තුල ඇති සම්පත් පිළිබඳව කෙරෙන ලුහුඬු සංඛ්‍යානාත්මක අධ්‍යයනයකි. ආර්ථික සිතියම් පොතේ මංගල කලාපය නිකුත් වූයේ 1969 වර්ෂයේ ය. මෙම ප්‍රකාශනයේ විෂය ක්ෂෙත්‍රය හා එහි අඩංගු කරුණු මූලික වශයෙන් නොවෙනස්ව පවතින අතර මෙම කලාපයෙන් සිදුවන්නේ මෑත කාලයේ සමාජමය හා ආර්ථික අතින් සිදුවූ ප්‍රබල වෙනස්වීම් පදනම් කරගෙන අදල කරුණු වල නවීනතම තත්ත්වය විදහා දක්වීමයි.

බුද්ධිමත් ජනතාවට, අ. පො. ස. මට්ටමේ ශිෂ්‍යයින්ට හා සමාජ විද්‍යාව හදාරණ උපාධි අපේක්ෂකයන්ටද දිවයිනේ ජාතික ධනය, භූමිය, ජනතාව සහ එහි නිෂ්පාදන සම්පත් පිළිබඳව සරල මෙන්ම අංග සම්පූර්ණ අවබෝධයක් ආර්ථික සිතියම් පොතෙන් ලබාගත හැක. සරළ සිතියම් මාලාවක්, සංඛ්‍යාන දත්ත සහ පහසුවෙන් වටහා ගත හැකි විස්තර මඟින් කරුණු ඉදිරිපත් කර ඇත.

මෙම ප්‍රකාශනයේ පළමුවෙනි පරිච්ඡේද තුනෙන් භූමිය පිළිබඳව විස්තරයක් දක්වේ. භූ විද්‍යාව, ජල සම්පත්, පස, දේශගුණය, ගංගා සහ ජලාශ පිළිබඳ විස්තර ඊට ඇතුළත්ය. ''ගංගා හා ජලාශ'' පිළිබඳ පරිච්ඡේදයෙන් මහවැලි සංවර්ධන ව්‍යාපාරය පිළිබඳව විශේෂ විස්තරයක් ගෙන එන්නේ කඩිනම් මහවැලි ව්‍යාපාරය ජාතික ආර්ථිකය කෙරෙහි ඇති කෙරෙන තද බල බලපෑම් නිසාය. ඊලඟ පරිච්ඡේද පහේ ප්‍රජා විද්‍යාත්මක හා සමාජ පසුබිම, නිෂ්පාදන සම්පත්, වැවිලි භෝග, ගොවි කෘෂිකර්මය, දියුණුකළ හැකි කර්මාන්ත සහ ධීවර කටයුතු පිළිබඳ විස්තර දක්වේ. මෙකල දිවයිනේ ආර්ථිකය කෙරෙහි වැදගත් බලපෑමක් ඇතිකර තිබෙන මහ කොළඹ ආර්ථික කොමිෂම සහ නිදහස් වෙළඳ කලාපය ගැන අදල පරිච්ඡේදයන්හි ලුහුඬු විස්තරයක් සපයා ඇත. අවසාන පරිච්ඡේද දෙක වෙන්වී ඇත්තේ බලශක්ති සම්පත් හා ප්‍රවාහනය වෙනුවෙනි.

මෙවැනි කාර්‍යයක් ඉටු කිරීමේ දී බොහෝ අඩුලුහුඬුකම් ඇති වීම නොවැළැක්විය හැකි දෙයකි. මෙම ප්‍රකාශනයේ ප්‍රධාන අරමුණ එහි අඩංගු වී ඇති විවිධ විෂයයන්ට සරළ හැඳින්වීමක් සැපයීමයි. එබැවින් තාක්ෂණික පද හා වගන්ති යොද ඇත්තේ ඉතාමත් මඳ වශයෙනි.

සංවර්ධන ක්‍රියාවලියේ විවිධ කාර්යයන්හි නියුක්තව සිටින සාමාන්‍ය ජනයාගේ සහභාගිත්වයත්, ආර්ථික කටයුතුවල විවිධ ක්ෂෙත්‍රයන් පිළිබඳව දැනුම වැඩි කර ගැනීමට ඇති අවශ්‍යතාවයත් සංවර්ධනය වන ආර්ථිකයකට අවශ්‍යයෙන්ම තිබිය යුතුය. එබැවින් හැකි තරම් ඉක්මණින් ''දැනුමේ පරතරය'' පියවිය යුතුය. එම පරතරය පියවීම සඳහා මෙම පොතෙන් සුළු හෝ පිටුවහලක් වන්නේ නම් මේ සඳහා වැය වූ ශ්‍රමය අපතේ යෑමක් නොවනු ඇත.





# භූමිය

ශ්‍රී ලංකාවේ භූමි තලය වර්ග කිලෝමීටර් 65,610ක් හෙවත් හෙක්ටාර් 65 ලක්ෂ 60 දහක් වේ. දළ වශයෙන් අඹ ගෙඩියක හැඩය ගත් එහි හරි මැද කඳුකරයයි. ඈතට විහිදුනු තැනිතලාවන්ගෙන් කඳුකරය වට වී ඇත. කඳුකරයේ සිට මහ සයුර බලා ගලා යන ගංගා රැසකි.

හෙක්ටාර් 65 ලක්ෂ 60 දහක් වූ භූමි ප්‍රමාණයෙන් හෙක්ටාර් 17 ලක්ෂ 80 දහක් සංවර්ධනය කළ කෘෂිකාර්මික ඉඩමිය. තේ, රබර් හා පොල් වගාව සඳහා හෙක්ටාර් 11 ලක්ෂ 20 දහක් වෙන්වී ඇති අතර හෙක්ටාර් 6 ලක්ෂ 60 දහක වී වගා කර ඇත. තාවකාලික බෝග වගා කර ඇති බිම් ප්‍රමාණය හෙක්ටාර් 3 ලක්ෂ 60 දහකි. කැලෑ, ආරක්ෂිත කැලෑ, ජාතික වනෝද්‍යාන සහ අන්තර් කලාප හෙක්ටාර් 23 ලක්ෂ 80 දහක් වසා පැතිරී ඇති අතර හෙක්ටාර් 70 දහක් පුරා පැතිරී ඇත්තේ තණ බිම් හා ලඳු කැලෑය. හෙක්ටාර් 90 දහක් යටවී ඇත්තේ රට තුළ පිහිටි විශාල ජලාශයන්ගෙනි. ඉතිරි හෙක්ටාර් 18 ලක්ෂ 80 දහක් ජනාවාස වලින් හා නිසරු බිම් කොටස් වලින් සමන් විත වේ.

## භූ ගර්භය

දිවයිනේ භූමි තලයෙන් 9/10ක් පමණ වූ ප්‍රදේශයක පවතින පස් තට්ටුව ප්‍රාග්කේම්බ්‍රිය ස්ඵටික පාෂාණයෙන් සැදුණු පදනමක් මත පිහිටා තිබේ. මේ පාෂාණවලින් සමහරක් අවුරුදු කෝටි 200කට වඩා පැරණිය. ප්‍රධාන වශයෙන් වයඹ දිග වෙරළ තීරුවට අයත්වන ඉතිරි කොටස ඉහළ ගොංඩ්වානා (ජුරැසික) සහ මයෝසීන යුගවලට අයත් පාෂාණිය ධාතුධර අවසාදිත පාෂාණයෙන් සෑදී පවතී.

දිවයිනේ භූ ගර්භ ලක්ෂණ මෙසේ යුග වශයෙන් දක්විය හැක :—

(අ) බෙහෙවින්ම ප්‍රාග් කේම්බ්‍රිය පාෂාණ සහ වෙනත් පාෂාණ වර්ග ජීරණයෙන්, පරිවහනයෙන් සහ තැන්පත්වීමෙන් සැදුණු තට්ටු ඇතුලත් නව සහ ප්ලයිස්ටොසීන නිධි, ශේෂ සහ දියළු නිධි මේවා අතර වේ. රතු පස්, බොරළු සහ කබොක් මේ අතරෙහි ප්‍රධාන වේ. මේ තට්ටු මයොසීන යුගයේ පටන් අද දක්වා අවුරුදු කෝටියක් තුළ තැන්පත් වී තිබේ. කබොක් අද සෑදෙමින් පවතින බව සලකනු ලැබේ.

(ආ) මයොසීන පාෂාණ : උතුරේ යාපන අර්ධද්වීපයේ සිට බටහිර වෙරළේ පුත්තලමට දකුණේ ඇති සීමාව දක්වා, වයඹ දිග වෙරළ තීරයේ මේ පාෂාණය බෙහෙවින්ම පවතී. මෙහි සාමාන්‍යයෙන් පවතින්නේ මුහුදු දියෙහි තැන්පත් වුණු විශාල හුණුගල් තට්ටුය. ඒවා පාෂාණිය ධාතුධර ඉතා ලා කහ නොහොත් අළු පැහැයක් ගනී. ඝනකමින් අඩි දහස් ගණනක් විය හැකියි.

(ඇ) තබ්බොවෙහි, ආඬිගමෙහි සහ පල්ලමෙහි පවතින ජුරාසික පාෂාණ විභේදවුණු නිම්නවල නොගැඹුරු මිරිදියෙහි ඉහල ගොංඩ්වානා යුගයෙහි දී තැන්පත්වුණු තට්ටුවලින් යුක්ත වේ. වැලිගල්, වැලිගල් කැට, ආකෝස් සහ දුඹුරු හා කළු අංගාරමය ශල්ක යන පාෂාණ එහි තැන්පත්ව පවතී. තුනී ගල් අඟුරු තීරුවලින් අමතරව පැළෑටිවලින් සතුන්ගෙන් අවශේෂව පවත්නා ද්‍රව්‍ය සෑහෙන ප්‍රමාණයක් මේ පාෂාණ අතරෙහි සොයාගෙන තිබේ.

(ඈ) සාමාන්‍යයෙන් අවුරුදු කෝටි 50 සිට කෝටි 200 දක්වා පැරණි ප්‍රාග් කේම්බ්‍රිය පාෂාණ : දිවයිනේ භූ ගර්භ ඉතිහාසයෙහි මුල් අවධියේ දී අධික උෂ්ණත්වයක් හා පීඩනයක් යටතේ පොළෝ අභ්‍යන්තර යෙහි සෑදුණු මේ පාෂාණ සෝදපාළුව නිසා දනට බාදනය වී ගොස් ඇති කඳු වැටි වල පදනම ලෙස කලක දී පැවත ඇත. එද ඒවා වසා සිටි අඩි දහස් ගණනක් ඝණ පස්තට්ටු බාදනයවීම නිසා අද මේ පාෂාණ පොළොව මතු පිට පෙනෙන්නට තිබේ. ප්‍රාග්-කේම්බ්‍රිය යුගයට අයත් පාෂාණ මෙසේ වර්ග කළ හැක.

(i) **විජයානු ශ්‍රේණිය :** ග්‍රැනයිට්, නයිස් සහ ශිෂ්ට යන පාෂාණවලින් සෑදී තිබේ. තද දුඹුරු පැහැති බයොටයිට් නයිස්, රෝස පැහැති නයිස් සහ විවිධ වර්ගවල ග්‍රැනයිට් නයිස් සහ මිග්මටයිට් මෙහි ඇත.

(ii) **විපරිත අවසාදිත පාෂාණ තට්ටුවලින් සෑදුණු කොන්ඩලයිට් ශ්‍රේණිය :** මෙහි ප්‍රධාන පාෂාණ වර්ග නම් තිරිවාන, ස්ඵටික හුණුගල්, ගානට්-ග්‍රැපයිට්-සිලිමනයිට්, ශිෂ්ට සහ ආශ්‍රිත පාෂාණ වර්ගයි.

මේ ශ්‍රේණි දෙකටම අයත් පාෂාණ ආශ්‍රිතව පසුකාලීනව හටගත් ග්‍රැනයිට් ද, සර්කොන් සහ ඇලනයිට් දරණ පෙග්මටයිට් වේ. ප්‍රාග්-කේම්බ්‍රිය පාෂාණ තුලට ආක්‍රාන්තව පවතින මේවා මෙම පාෂාණ විපරිත වූ වකවානුව සාමාන්‍ය යෙන් සිතනවාට වඩා මෑතක බවට සාක්ෂි දරයි.

නැගෙනහිර පළාත්, ඇලහැර, චීන වරාය සහ කන්තලේ ප්‍රදේශයෙහි පවතින විජයානු සහ කොන්ඩලයිට් ශ්‍රේණි වලට අයත් පාෂාණ තුලට ආක්‍රාන්ත වූ ඩොලරයිට් වේලිද වේ. එහෙත් මේ ආක්‍රාන්තය සිදුවූ කාලය අවිනිශ්චිතය.

**ඛණිජ සම්පත්**

දිවයිනේ ඇති ප්‍රධාන ඛණිජ සම්පත් නම් මිණිරන්, මැණික්, ඉල්මනයිට්, රූටයිල්, සර්කොන්, තිරුවාණා වැලි කාර්මික මැටි වර්ග, හුණුගල්, ෆෙල්ස්පාර්, තිරුවාණා, යපස් සහ පීර්ණකය.

ප්‍රධානතම හා ඉතාමත් වැදගත් ආකර කර්මාන්තය නම් මිනිරන් හෑරීමය. දිවයිනේ ඉතාමත් පැහැදිලිව ලකුණු, කළ හැකි කලාප හෝ තීරුවල ඒවා ඉල්ලම් වශයෙන් පවතී.

යන්ත්‍රවල ආධාරයෙන් දැනට වැඩ කරන ආකර අඩි 500 සිට 2000 දක්වා ගැඹුරුය. පොළොවෙන් හාරාගනු ලබන මිනිරන් සෝද වර්ගකොට අපනයනය කරනු ලැබේ.

රත්නපුර දිස්ත්‍රික්කයේ ඔක්කම්පිටියේ හා ඇලහැර ප්‍රදේශයේ ත් පැරණි දියළු හා ගංගා බොරළු අතරෙහි බොහෝ වර්ගවලට අයත් මැණික් සහ වෙනත් ගල් ඇත. මැණික් අතරෙහි ප්‍රධාන තැනක් ගන්නේ නිල්මිණි, පද්මරාග, ක්‍රිසො බෙරිල්, පුෂ්පරාග, කිරිංචි, ගානට්, සර්කොන් සහ තෝරමල්ලිය. අම්බලන්ගොඩ ප්‍රදේශයේ පෙග්මටයිට් පාෂාණ අතරෙන් දියතරිප්පු කණිනු ලැබේ. මේ ගල් වර්ගද ඒ හා ආශ්‍රිත දුලබ ඛණිජ වර්ග ප්‍රාග්-කේම්බ්‍රිය පාෂාණයෙහි පවත්නා පෙග්මටයිට් දිරා යාමෙන් ශේෂ වූවකි.

දිවයිනේ මුහුදු වැල්ල ආශ්‍රිත රූටයිල්, සර්කොන්, මොනසයිට් සහ ගානට් යන ඛණිජ නොයෙක් ප්‍රමාණයන්ගෙන් පවතී. ත්‍රිකුණාමලයට උතුරෙන් පිහිටි පුල්මොඩේ වෙරළෙහි ඇති කළු වැලි තට්ටුවෙන් ඉල්මනයිට්, රූටයිල් සහ සර්කොන් වෙන් කරගනු ලැබේ. නිරිතදිග වෙරළේ ඇති කළු වැලි වලින් මොනසයිට් ලබාගනු ලැබේ.

මාරවිල, නාත්තන්ඩිය, මාදම්පේ ප්‍රදේශ වල බහුලව ඇති සිලිකා වැලි ප්‍රධාන වශයෙන් භාවිතා කෙරෙන්නේ වීදුරු කර්මාන්තය සඳහාය.

දිවයිනේ සියළුම ගංගා දෙපස පිටාර තැනිතලාවන්හී කාර්මික මැටි වර්ග ඇත. දැනට මහඔය, කැළණිය සහ කළු යන ගංගා නිම්න වලින් බහුල වශයෙන් මේවා හාරාගනු ලැබේ. බොරලැස්ගමුවේ හා ඒ අවට ප්‍රදේශයේ බහුල වශයෙන් ඇති කෙයොලින් මැටි පිඟන් කර්මාන්තය සඳහා යොදා ගැනේ. සිමෙන්ති නිෂ්පාදනය සඳහා සුදුසු මැටි බහුල වශයෙන් ඇත්තේ මුරුංකන්හි සහ පුත්තලමට උතුරෙන් පිහිටි ප්‍රදේශයේය.

දිවයිනේ නොයෙකුත් ප්‍රදේශවල අවසාදිත සහ ස්ඵටික යන දෙවර්ගයටම අයත් හුණුගල් සංචිත විශාල වශයෙන් ඇත. සිමෙන්ති නිෂ්පාදනය සඳහා අමු ද්‍රව්‍යයක් වශයෙන් අවසාදිත හුණුගල් බොහෙවින් භාවිතා කෙරේ. ස්ඵටික වර්ගය දැඩි ලෙස පිළිස්සීමෙන් හුණු නිෂ්පාදනය කෙරෙන අතර ඩොලොමයිඩ් හුණුගල් කුඩුකර පාවිච්චි කිරීමෙන් පසෙහි ඇති මැග්නීසියා ඌණතාවය නැති කර ගැනේ. නිරිතිදිග වෙරළේ හා නැගෙනහිර දිග වෙරළේද ඇති කොරල් හුණු ගල් හුණු සඳහා පුළුස්සා ගනු ලැබේ.

පිඟන් හා වීදුරු නිෂ්පාදනය සඳහා අවශ්‍ය උසස් වර්ගයේ ෆෙල්ස්පර් සහ තිරුවාණාද බහුල වශයෙන් මෙම දිවයිනෙහි ඇත.

දිවයිනේ යපස් දෙවැදෑරුමය. පොලෝ මතුපිට ඇති ලිමොනයිඩ් සහ වයිරම් සහිත මැග්නටයිට්ය. ටොන් 20 ලක්ෂයටත් 30 ලක්ෂයටත් අතර හාරාගත හැකි ලිමොනයිට් ප්‍රමාණයක් දිවයිනේ නිරිතදිග පෙදෙසේ ඇති බව ගණන් බලා තිබේ. වයඹ පළාතේ විලගෙදර සහ පනිරෙන්දුව අවට තද පාෂාණ අතර වයිරම් සහිත මැග්නනයිට් ඇති බව සොයා ගෙන තිබේ.

කොළඹට උතුරෙන් පිහිටි මුතුරාජ වෙලෙහි පීර්ණක ටොන් 40 ලක්ෂයක් පමණ ඇති බව දැන ගැනීමට තිබේ.

ලඟදී වැදගත් ඛණිජ සම්පත් දෙකක් සොයා ගෙන ඇත. ඒවා නම් (අ) ශ්‍රී ලංකාවේ වයඹ දිග පිහිටි එප්පාවල ෆොස්පේට් පාෂාණ සහ (ආ) ත්‍රිකුණාමලයට ආසන්නව සේරුවිල පිහිටි තඹ, මැග්නටයිට් සම්පත්ය. එප්පාවල ෆොස්පේට් පාෂාණ නිධි ප්‍රධාන වශයෙන්ම සෑදී ඇත්තේ ෆොස්පේට් පොහොර සහ රසායනික ද්‍රව්‍ය කර්මාන්ත සඳහා බහුල වශයෙන් භාවිතා කෙරෙන ඛණිජ ඇපටයිට් වලිනි. පී 205 සියයට 33 කින් යුත් සාමාන්‍ය ශ්‍රේණියක් සහිත

මෙම ද්‍රව්‍ය ටොන් 25 ලක්ෂයක් පමණ ඇති බව සොයා ගෙන තිබේ. ශ්‍රී ලංකාවේ සොයා ගනු ලැබූ ආර්ථික අතින් වැදගත් කමක් ඇති පළමු වැනි බාල ලෝහ වර්ගය සේරුවිල ප්‍රදේශයේ ඇති තඹ, මැග්නටයිටය (යපස්ය). මෙහි ඇති තඹ හා යපස් ප්‍රමාණ ගණන් බැලීම සඳහා ගවේශණ කටයුතු කරගෙන යනු ලැබේ.

**පස්.**

රසායනික පොහොර යෙදීමෙන් සහ ප්‍රමාණවත් වාරිමාර්ග පහසුකම් යෙදීමෙන් අපේ පසෙහි නිෂ්පාදනය බෙහෙවින්ම වැඩි කරගත හැකි බැවින් ආර්ථික සම්පතක් වශයෙන් දිවයිනේ පසට විශේෂ වැදගත් කමක් හිමිවේ.

ශ්‍රී ලංකාවට ආවේනිකවූ වියලි කලාපයේ විශාල ප්‍රදේශයක් තුළ ඇති රතු, දුඹුරු පසේ සිට ලොවේ සර්ම කලාපීය ප්‍රදේශ වල බහුල වශයෙන් පැතිර ඇති නොයෙක් පස් වර්ග දක්වා විවිධත්වයක් දරණ බොහෝ පස් වර්ග මෙහි ඇත. පොළොවෙහි තරමක් යටට දුඹුරු, රතුපස් පිහිටා ඇති අතර එහි දිය සීරාව නොරැඳේ. යටි පසෙහි ඇති තිරුවානා බොරළු තට්ටුවෙහි ඝනකම තැනින් තැනට වෙනස්වේ. මේ පස් අවශ්‍ය පෝෂණ ගුණවලින් යුක්තය. සර්ම කලාපීය තත්ත්වයන් අනුව ඒවා රසායනික වශයෙන්ද ඉතා සරු බව සළකනු ලැබේ. වැස්සෙන් හෝ වාරිමාර්ග ක්‍රම වලින් ජල පහසුකම් ඇති කළ කල්හී සර්මකලාපීය ධාන්‍ය වර්ග, මැ, මුං ආදිය, තෙල් සිදීම සඳහා ගන්නා ඇට වර්ග, කෙඳි සපයන පැලෑටි වර්ග, සහ අතිරේක අහාර බෝග නිෂ්පාදනය සඳහාත්, තණබිම් සඳහාත් එම පස ඉතාමත් යෝග්‍ය වේ. නියම පිළිවෙලට නයිට්‍රජන් සහ පොස්පේට් පොහොර යෙදීමෙන්ද, පෙර ළිමෙන්ද, පාලනය කිරීමෙන්ද මෙම පස බෝග වර්ග බොහෝ ගණනක් වගා කිරීම සඳහා යොද ගත හැක.

චීනයේ සහ කැලිෆෝනියාවේ වියලි සර්ම කලාපීය ප්‍රදේශවල පවතින කැල්සියම් තොර දුඹුරු පසට සමාන පස් මඩකලපුව සහ අම්පාර අවට ප්‍රදේශවල සහ ගල්ඔය නිම්නයේ සමහර කොටස් වලද මාහෝ අවට ප්‍රදේශයේද ඇත. මේ පස් තට්ටු තරමක් යටට ඇති අතර මනා ජලවහනයකින් යුක්තය. රසායනික වශයෙන් මේ පස් එතරම් සාරවත් නොවූවත් භෞතික වශයෙන් එතරම් තද නොවන බැවින් පහසුවෙන්ම බාදනය වෙයි. වගා කටයුතු සඳහා මේ පස් එතරම් සුදුසු නොවූවත් පුළුල් වශයෙන් තණබිම් සංවර්ධනය සඳහා සුදුසුය. වැසි දිය හෝ වාරිමාර්ග ක්‍රම යොද ගැනීමෙන් මෙහි වී වගාකළ හැකි වුවත් වගා කටයුතු සඳහා තරමක් සරු බිම් ඇති මාහෝ ප්‍රදේශයේ හැර මෙහි අස්වැන්න එතරම් සරු නොවේ.

එක්සත් ජනපද රාජ්‍යයේ ගිණිකොණ ප්‍රදේශයේ ඇති ප්‍රධාන පස් වර්ග වලට සමාන රතු-කහ පොඩ්සෝල පස් තෙත් කලාපයේ කඳුකරයේ සහ බෑවුම් වලද, බදුල්ල සහ බණ්ඩාරවෙල ප්‍රදේශයේ රැළි බිම් වලද ඇත. මෙම පසෙහි ගැඹුරු, සිනිඳු බව, ජලාපවහනය, එහි ඇති කාබනික ද්‍රව්‍ය නයිට්‍රජන් සහ පොටෑසියම් ප්‍රමාණයද නිසා වතු බෝග සහ පළතුරු වාගාවට එය ඉතාමත් සුදුසුය. මේ පස් සහිත ප්‍රදේශයේ සෑහෙන කොටසක් වතු වගාව සඳහා දැනටමත් යොද ගෙන ඇතත් පතන තණබිම් සහ ඉතාමත් බෑවුම් සහිතවූත් ගමනාගමන පහසුකම් නොමැතිවූත් ප්‍රදේශ ප්‍රයෝජනයට නොගෙන මුඩු බිම් වශයෙන් පවතී. දැනට වගා කර ඇති බිම්වල බෝග නිෂ්පාදනය වැඩි කිරීමට තණබිම් දියුණු කිරීමට හා වන වගාවටද තවත් බොහෝ ඉඩකඩ තිබේ. විදේශ විනිමය ඉපයීමේ ප්‍රධාන මාර්ගය කෘෂිකර්මය වන අතර මුළු විදේශ විනිමය ඉපයීමෙන් සියයට 70-75 ක් පමණ ලැබෙන්නේ කෘෂිකර්මයෙනි.

නිවර්තන කලාපීය අප්‍රිකාවේ ඇති හෝද පාළුවට ලක්වූ ගැඹුරු, තද පැහැ ගත් රතු, කහ ලෙටොසෝල් පස් වලට සමාන පස් වියළි කලාපයේ පුත්තලමේ සිට මුලතිව් දක්වාද, ගිණිකොණ වෙරළබඩ තැනිතලාවේ තැනින් තැනද, යාපනය අර්ධද්වීපයේද වර්ග සැතපුම් 1000ක පමණ ප්‍රදේශයක් තුළ ඇත. වියළි කලාපයේ දේශගුණය අදට වඩා බොහෝ සෙයින් වෙනස්ව පැවතුණු ඉතා ඈත අතීතයේ මේ පස සෑදුණු බව සලකනු ලැබේ. යාපන අර්ධද්වීපයේ පමණක් ඇති කැල්සියම් මැග්නීසියම්, පොස්පරස් සහ පොටෑසියම් යන රසායනික ද්‍රව්‍ය අඩංගු පස හැර මේ පස් වර්ගය රසායනික සාරවත්ම අතින් ඉතාමත් හීනය. කෙසේ හෝ රතු-කහ ලෙටොසෝල් පසෙහි භෞතික වශයෙන් කිසිම සාරවත්කමක් නොමැත. එහි ඇති භූ විද්‍යාත්මක තත්ත්වයන් පොළව යට ජලය රඳවා තබා ගැනීමට ඉතාමත් හිතකර හෙයින් උස්සාන හා දිය ඉසීමේ වාරිමාර්ග ක්‍රම සඳහාද සුදුසුය.

ගැඹුරුවූද, මනා ජලාපවහනයක් ඇත්තාවූද, රතු-කහ පැහැති ලමොසෝල් පස් මහනුවර සහ මාතලේ දිස්ත්‍රික්ක වල වැඩි කොටසකත්, මාතලේ දිස්ත්‍රික්කයේ නිරිතදිග ප්‍රදේශයේත් බෑවුම් සහිත කඳුකරයේ සහ රැළි බිම් වල ඇත. මේ පසෙහි සාරවත් කම ඉතා උසස්ය. රසායනික වශයෙන් කැල්සියම් මැග්නීසියම් සහ පොටෑසියම් යන ද්‍රව්‍ය සාමාන්‍ය ප්‍රමාණයකින් ඇති මේ පස තරමක් සාරවත්ය. කොකෝවා සහ කෙසෙල් මෙහි මැනවින් වැවේ. එහෙත් පස මනාවේ පාලනය කිරීමෙන් සහ රසායනික පොහොර යෙදීමෙන්ද මෙහි නිෂ්පාදනය දැනට වඩා කිප ගුණයකින් වැඩි කරගත හැක.

මයිකා ශිෂ්ට ආශ්‍රයෙන් සෑදුණු නොමේරූ දුඹුරු ලෝම් පස් මහනුවර සහ කෑගල්ල දිස්ත්‍රික්ක වලත් ඒ අවටත් ඇත. රසායනික වශයෙන් මෙහි සාරවත්කම උසස්ය. තෙත් කලාපයේ නම් රතු, දුඹුරු පස මෙන් මෙයද වගා කටයුතු සඳහා යොදා ගත හැකි නමුත් වියළි කලාපයේ නම් මේ පසෙහි වගා කටයුතු කළ හැක්කේ සීමිත ප්‍රමාණයකටය.

වියළි කලාපයේ වෙරළබඩ පෙදෙස් වල ඇත්තේ ලවන සහ ක්ෂාරීය ගතියෙන් යුත් සොලොඩයිස් සොලොනෙට්ස් පස්ය. මෙය රුසියාවේ වියළි ප්‍රදේශවල ඇති පසට සමානය. මේ පසෙහි සෝඩියම් බහුල වශයෙන් පවතින බැවින් එහි භෞතික තත්ත්වය ඉතාමත් හීනය.

තද දුඹුරු පැහැයේ සිට කළු පැහැය දක්වා පැහැයෙන් වෙනස් වන ග්‍රෑමුසෝල් පස් මුරුන්තන්හි සහ මන්නාරම දිස්ත්‍රික්කයේ උතුරු ප්‍රදේශයේද ඇත. පැරණි පාළු වැව් පත්ලෙහි සුළු වශයෙන් පවතින මෙම පස් රසායනික වශයෙන් ඉතා සරුය. එහෙත් භෞතික වශයෙන් බලන කල්හී එහි පාලනය දුෂ්කරය. තෙත්වූ විට ඇලෙන සුළු මේ පස වියළි කල්හි ඉතා තදය. වාරිමාර්ග ක්‍රම යටතේ වී වගාව සඳහා ඉතා සුදුසු මේ පසෙන් විශාල අස්වැන්නක් ලබාගත හැක.

වර්ධනය වීමේ මුල් අවස්ථාවේ පවතින ඉතා නව පසක් වන රෙගොසෝල් දෙආකාරයකින් පවතී. එනම්, වෙරළේ උසින් පිහිටි පටු බිම් තීරුවල ඇති වැලි සහිත රෙගොසෝල් සහ තෙතමනය සහිත කඳුකර ප්‍රදේශවල සෝදා පාළුව නිසා පහත කඳු බෑවුම් වල අලුතෙන් තැන්පත්ව ඇති රළු බව අතින් විවිධත්වයක් ගන්නා රෙගොසෝල් පස්ය. වැලි සහිත රෙගොසෝල් පස භෞතික වශයෙන් හා රසායනික වශයෙන්ද සාරවත් වන අතර එය පොල් හා කජු වගාවට ඉතාමත් සුදුසුය.

ඕස්ට්‍රේලියාවේ ඇති අම්ල සහිත වගුරු පස් වලට සමාන පස් තෙත් කලාපයේ කොළඹ, කළුතර සහ ගාල්ල යන දිස්ත්‍රික්ක වල ගංගා පිටාර තලාවන්හි පහත් බිම් ප්‍රදේශ වල ඇත. මෙම පසෙහි කාබනික ද්‍රව්‍ය හා නයිට්‍රජන විශාල ප්‍රමාණයක් ඇතත් නිතර ඇති වන ජල ගැලීම් නිසා පුළුල් වශයෙන් කෙරෙන වගා කටයුතු වලට ඉමහත්බාධා පැමිණේ. මෙම පස අලෙවි කිරීම සඳහා එළවළු වැවීමට ඉතාමත් සුදුසුය. මේ බව කැළණි ගඟ දෙපස ඇති එළවළු කොටුවලින් පෙණේ. පවතින තත්ත්වය අනුව එහි බාල වී වර්ගද වගා කළ හැක.

හියුමස් අඩු ප්‍රමාණයකින් යුත් තද අළු පැහැයේ සිට තද අළු, දුඹුරු පැහැය දක්වා පැහැයෙන් විවිධ පස් රතු, දුඹුරු පස් සමඟ ශ්‍රී ලංකාවේ පහත් බිම් පෙදෙස් වල තිබේ. දිවයිනේ මෙම පස් ඇති ප්‍රදේශ වල වී නිෂ්පාදනය ඉතාමත් ඉහළ මට්ටමක පවතින අතර වාර්තාගත අස්වැන්නක් ලැබෙන්නේද එම ප්‍රදේශ වලිනි.

ජල ගැලීම් වලදී ජලය සමඟ සෝදා ගෙනැවිත් තැන්පත්ව ඇති නව දියළු පස් වල විශේෂ රසායනික හෝ භෞතික ලක්ෂණ දක්නට නොමැතිවුවත් ප්‍රධාන ගංගා සහ අතු ගංගා දෙපස තැනිතලා වලත්, නිම්න වලත් ඇති මෙම පස් පහසුවෙන් හඳුනාගත හැක. ජලගැල්මෙන් තද බල හානි සිදු නොවන පෙදෙස් වල වී වගාව සඳහා යොදා ගැනීමට මේ පස ඉතාමත් සුදුසුය. මධ්‍යතන කාලයේ සිට මේ පස් ඇති ප්‍රදේශයෙන් වැඩි කොටසක් යොදා ගෙන ඇත්තේ වී වගාව සඳහාය.

**ඉඩම් භාවිතය — 1978 (හෙක්ටයාර් ලක්ෂ ගණනින්)**

| | | |
|---|---|---|
| *ස්ථිර බෝග | ... | 11.2 |
| වී (අස්වද්දන ලද ඉඩම්) | ... | 6.6 |
| *තාවකාලික බෝග | ... | 3.6 |
| කැලෑ සහ ආරක්ෂිත කැලෑ | ... | 23.8 |
| *තණ බිම් | ... | .7 |
| අභ්‍යන්තර ජලාශ | ... | .9 |
| වෙනත් | ... | 18.8 |
| එකතුව | | 65.6 |

*1973 කෘෂිකර්ම සංගණනයේදී ගණන් බලා ඇත.

මාර්ගය : ජනලේඛන හා සංඛ්‍යා ලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.


භූවිෂමතාව
අඩි 7,000 ට වැඩි
අඩි 5,000—අඩි 7,000
අඩි 3,000—අඩි 5,000
අඩි 1,000—අඩි 3,000
අඩි 100—අඩි 500
මුහුදු මට්ටම අඩි 100
පරිමාණය
සැතපුම් 20 10 0 සැතපුම්
කිලෝ මීටර් 20 10 0 කිලෝ මීටර්
යාපනය
මන්නාරම
වවුනියාව
ත්‍රිකුණාමලය
අනුරාධපුරය
පොළොන්නරුව
පුත්තලම
මඩකලපුව
මාතලේ
අඩි 6112
මහනුවර
කෑගල්ල
අම්පාර
බදුල්ල
කොළඹ
නුවරඑළිය
අඩි 6671
මොණරාගල
ශ්‍රී පාදය
අඩි 7360
කළුතර
උඩවලවේ ජලාශය
හම්බන්තොට
ගාල්ල
මාතර



භූවිද්‍යාත්මක සම්පත්
මෑත
ප්ලයිස්ටෝසීන
මයෝසීන
ජුරාසික
කොන්ඩලයිට්
ස්ඵටික හුණුගල්
කඩුගන්නාව නයිස්
විජය ශ්‍රේණිය
ප්‍රාග් කේම්බ්‍රිය
ග්‍රැනයිට්
පරිමාණය
සැතපුම්
20 10 0 20 40
20 0 20 40 60
කිලෝ මීටර්
යාපනය
මන්නාරම
පුල්මෝඩයි
වවුනියාව
ත්‍රිකුණාමලය
අනුරාධපුරය
පුත්තලම
මඩකලපුව
කුරුණෑගල
මාතලේ
මීගමුව
මහනුවර
බදුල්ල
කොළඹ
ශ්‍රී පාදය
රත්නපුර
කතරගම
ගාල්ල



ඛණිජ
මයෝසීන හුණුගල්
ප්‍රධාන මිණිරන් ප්‍රදේශ
ප්‍රධාන මිණිරන් පතල්
මැණික් ඇති ප්‍රදේශ
කැඔලින්
ෆෙල්ස්පාර්
සිලිකා වැලි
වෙරළ බඩ ඛනිජ වැලි
යපස් (ලයිමොනයිට)
(මැග්නටයිට)
මැග්නසයිට
මයිකා
තෝරියනයිට
වේන් ක්වාට්ස්
ෆ්ලුඔස්පාර්
ස්ඵටික හුණුගල් හා ඩොලමයිට
තද ෆොස්ෆේට් ඇපටයිට
පොයින්ට් පේද්‍රු
පුලියන්කුලම
මන්නාරම
වව්නියාව
ත්‍රිකුණාමලය
කුදිරමලෙයි
අනුරාධපුරය
මින්නේරිය
පොළොන්නරුව
දඹුල්ල
මඩකලපුව
හලාවත
කුරුණෑගල
මාතලේ
මහනුවර
මාරවිල
මීගමුව
කැගල්ල
බෝගල
කොළඹ
නුවරඑළිය
බදුල්ල
රත්නපුර
කළුතර
අම්බලන්ගොඩ
අකුරැස්ස
ගාල්ල
දෙවිනුවර
තංගල්ල
හම්බන්තොට

## ඛණිජ ද්‍රව්‍ය නිමැවුම — 1978

| | | | අගය රුපියල් |
|---|---|---|---|
| ඛණිජ වැලි | | | 44,084,000 |
| සර්කෝන් | ... | ... | 3,528,000 |
| කාර්මික මැටි | ... | ... | 1,516,000 |
| කෙයොලීන් | ... | ... | 4,736,000 |
| හුණුගල් | ... | ... | .. |
| මිනිරන් | ... | ... | 22,136,142 |
| මැණික් | ... | ... | 522,826,289* |

*අපනයන.

මාර්ගය : ජනලේඛන හා සංඛ්‍යා ලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.

## රාජ්‍ය මැණික් සංස්ථාව

### මැණික් ගල් අපනයනය

| අවුරුද්ද | | | අගය (රුපියල් ලක්ෂ) |
|---|---|---|---|
| 1972 | ... | ... | 120 |
| 1973 | ... | ... | 1,410 |
| 1974 | ... | ... | 1,090 |
| 1975 | ... | ... | 1,800 |
| 1976 | ... | ... | 2,610 |
| 1977 | ... | ... | 2,980 |
| 1978 | ... | ... | 5,310 |

මාර්ගය : රේගු වාර්තා.

## ප්‍රධාන ගිරිකුළු

| ගිරිකුළ | ප්‍රධාන ගිරිකුළු උස මීටර් | පිහිටා ඇති දිස්ත්‍රික්කය |
|---|---|---|
| පිදුරුතලාගල | 2524 | නුවරඑළිය |
| කිරිගල්පොත්ත | 2389 | නුවරඑළිය |
| තොටපලකන්ද | 2357 | නුවරඑළිය |
| කිකිලිමාන | 2238 | නුවරඑළිය |
| ශ්‍රී පාද | 2237 | රත්නපුර |
| ග්‍රේට් වෙස්ටන් | 2212 | නුවරඑළිය |
| හග්ගල | 2169 | නුවරඑළිය |
| කෝනිකල් කන්ද | 2166 | නුවරඑළිය |
| වන් ට්‍රී හිල් | 2100 | නුවරඑළිය |
| මහකුඩගල | 2097 | නුවරඑළිය |
| වෝටර්පෝල් පොයින්ට් | 2073 | නුවරඑළිය |
| නමුණුකුල | 2036 | බදුල්ල |
| ගොම්මොල්ලි කන්ද | 2034 | රත්නපුර, බදුල්ල |
| නකල්ස් | 1863 | මහනුවර |
| කොටගල | 1753 | මහනුවර, නුවරඑළිය |

මාර්ගය : මිනුම් දෙපාර්තමේන්තුව.
භූ විද්‍යා සමීක්ෂණ දෙපාර්තමේන්තුව.

# දේශගුණය

ශ්‍රී ලංකාව නිරක්ෂයට ආසන්නව උතුරු අක්ෂාංශ 6°සිට°10 අතර පිහිටා තිබෙන නිසා එහි පහත් බිම් ප්‍රදේශ වල සාමාන්‍ය උෂ්ණත්වය සෙන්ටිග්‍රේඩ් 26°සිට°28 දක්වා වේ. මුළු දිවයිනේම පළල කිලෝ මීටර් 240ක් පමණක් බැවින් මුහුදේ සිට හමා එන සීතල සුලඟින් පහත් බිම් ප්‍රදේශ වල පවතින උණුසුම මැඩ පැවැත්වේ. රට මැද පිහිටි කඳුකරයේ වඩා සිසිල් දේශගුණයක් පවතී.

දිවයිනේ බොහෝ පළාත් වල මුළු අවුරුද්ද තුළම සාමාන්‍ය මාසික උෂ්ණත්වය වෙනස් වන්නේ මඳ වශයෙනි. නිදසුනක් වශයෙන් කොළඹ සීතලම මාසයේ සාමාන්‍ය උෂ්ණත්වය උෂ්ණම මාසයේ සාමන්‍ය උෂ්ණත්වයට වඩා වෙනස් වන්නේ සෙන්ටි ග්‍රේඩ් 2°කින් පමණි. ඉහලම උෂ්ණත්වයක් පවතින්නේ සාමාන්‍යයෙන් මාර්තු මාසයේ සිට ජූනි මාසය දක්වා කඳුකරයට උතුරෙන් හා වයඹින් පිහිටි දිස්ත්‍රික්ක වල සහ පහත රට ගිණිකොණ දිග සහ නැගෙනහිර දිග පෙදෙස් වලය. කෙසේ හෝ උෂ්ණත්වය සෙන්ටිග්‍රේඩ් 37°ට වඩා ඉහළ යන්නේ ඉතාමත් කලාතුරකිනි. මුහුදු මට්ටමේ සිට ඉහළයත්ම සෑම මීටර් 500 කටම උෂ්ණත්වය සෙන්ටිග්‍රේඩ් 3°බැගින් පහළ බහී. අවුරුද්ද තුළ ඇතිවන උෂ්ණත්ව පරතරය තැනිතලා ප්‍රදේශ වලට වඩා කඳුකර ප්‍රදේශ වල වැඩිය. නිදසුනක් වශයෙන් නුවරඑළියේ අවම උෂ්ණත්වය ජනවාරි හා පෙබරවාරි මාස වල සාමාන්‍යයෙන් සෙන්ටිග්‍රේඩ් 7°ක් පමණ වන නමුත් අප්‍රේල් හා මැයි යන මාසවල සෙන්ටිග්‍රේඩ් 16° දක්වා ඉහළ නගී.

නිරිත දිග ප්‍රදේශයේ දිවාකාලයේ සාමාන්‍යයෙන් සියයට 70ක් පමණ වන සාපේක්ෂ ආර්ද්‍රතාවය රාත්‍රී කාලයේ සියයට 90–95 පමණ දක්වා නගී. වයඹ හා ගිණිකොන දිග වියලි කලාපයේ පෙදෙස්වල ආර්ද්‍රතාවය සියයට 60 පමණ දක්වා බහී.

ශ්‍රී ලංකාවේ වර්ෂාපතනය මෝසම්, සංවහන හා අවපාත වශයෙන් ත්‍රිවිධය. වර්ෂා කාල සතරෙකි, එනම්,

(1) මැයි මැද හරියේ සිට සැප්තැම්බර් දක්වා—නිරිතදිග මෝසම් කාලය.—මේ කාලය තුල වැඩි වශයෙන්ම වර්ෂාව ලැබෙන්නේ දිවයිනේ නිරිත දිග පෙදෙස්වලටය. එම ප්‍රදේශයේ බොහෝ ස්ථානවල මේ කාලය තුල මාසික මුළු වර්ෂාපතනය මිලි මීටර් 1250 සිට 1500 දක්වා (අඟල් 50 සිට 60 දක්වා) වනබව වාර්තා වේ. කඳුකරයේ සුළං මූණතෙහි පිහිටි කඳුබෑවුම්වල සමහර ස්ථානවල වාර්තාවන මාසික මුළු වර්ෂාපතනය මිලි මීටර් 2500කට (අඟල් 100කට) වැඩිය.

(2) ඔක්තෝබර් සිට නොවැම්බර් දක්වා—අන්තර් මෝසම් කාලය.

(3) දෙසැම්බර් සිට පෙබරවාරි දක්වා—ඊසාන දිග මෝසම් කාලය.—මේ කාලය තුල, වැඩි වර්ෂා පතනයක් ලැබෙන්නේ උතුරු හා නැගෙනහිර ප්‍රදේශවලටය. වැස්ස වැඩිපුරම ලැබෙන්නේ දෙසැම්බර් සහ ජනවාරි යන මාසවලය. කඳුකරයේ ඊසාන දිග බෑවුම්වල පිහිටි සමහර ස්ථානවලට දෙසැම්බර් සහ ජනවාරි යන මාසවල මිලි මීටර් 1250ක (අඟල් 50ක) මුළු වර්ෂා පතනයක් ලැබෙන බව වාර්තා වේ.

(4) මාර්තු සිට මැයි මැද හරිය දක්වා—අන්තර් මෝසම් කාලය.—අන්තර් මෝසම් කාල දෙක තුලදී, උතුරු හා දකුණු අර්ධ ගෝලවල වායු ස්කන්ධ හමුවන, අන්තර් නිවර්තන අභිසාරී කලාපය (අයි.ටී.සී.ඉසඩ්) වැටී ඇත්තේ ශ්‍රී ලංකාව හරහාය. අසල පිහිටි සාගර ප්‍රදේශවල අවපාත ඇති වූ විට හැරෙන්නට සාමාන්‍ය යෙන් එතරම් තද සුළඟක් මෙම කාලයේ ඇති නොවේ. මෙම කාල තුල සවස් යාමයේ නිතර නිතර ගිගුරුම් සහිත සංවහන වර්ෂා ඇති වේ. අවපාත නිසා ඉඳහිට දිවයින මුළුල්ලේම වැසි ඇති වේ.

මෙම අවපාත මාර්තු සිට මැයි මැද දක්වා වූ කාලය තුලට වඩා ඔක්තෝබර්, නොවැම්බර් යන මාස තුල නිතර නිතර ඇතිවේ.

මෝසම් කාලවල වර්ෂාපතනයේ අඩු වැඩිවීම රඳා පවත්නේ මෝසම් සුළංවල අඩංගු ජල වාෂ්ප හා එහි ඝනත්වය මතය. වර්ෂා පතනයෙන් වැඩි කොටසක් ඇතිවන්නේ මෝසම් සුළං කඳු මුදුන්වලට උඩින් හමා යැමේදී මුහුදු මට්ටමට වඩා ඉහළින් ගමන් කිරීමට සිදුවීම නිසා ජල වාෂ්ප සීතල වී ජලය බවට පත්වීමෙනි. මෝසම් කාල දෙකම තුලදී ඇති වන වර්ෂාපතනය කඳුවල පිහිටීම අනුව බෙදී යයි.

ඉන්දියන් සාගරයේ දකුණු දෙසින් ඇරඹෙන නිරිත දිග මෝසම් සුළං ශ්‍රී ලංකාව තුලට වැදීමට පෙර සැතැපුම් දහස් ගණනක් සාගරය හරහා හමා එන බැවින් ඊට වඩා කෙටි දුරක් සාගරය හරහා හමා එන ඊසානදිග මෝසම් සුළංවලට වඩා වැඩියෙන් ජල වාෂ්පයෙන් පෝෂිත වී ඇත.

මින්පසු දක්වෙන සිතියම් වලින්—

(1) වාර්ෂික සාමාන්‍ය

(2) යල වගා කන්නයේ (අප්‍රේල් සිට අගෝස්තු දක්වා) සහ

(3) මහ වගා කන්නයේ (සැප්තැම්බර් සිට මාර්තු දක්වා) වර්ෂාපතනය දක්වේ.

**තෝරාගත් ස්ථානවල වාර්ෂික වර්ෂාපතනය : 1976, 1977 සහ 1978 වාර්ෂික වර්ෂාපතනය (මිලි මීටර් වලින්)**

| ස්ථානය | සාමාන්‍ය 1931–60 (මි.මී.) | 1976 (මි.මී.) | 1977 (මි.මී.) | 1978 (මි.මී.) |
|---|---|---|---|---|
| කොළඹ | 2395.5 | 2095.2 | 3014.3 | 1954.4 |
| යාපනය | 1329.4 | 996.7 | 1522.6 | 1162.0 |
| ත්‍රිකුණාමලය | 1726.7 | 1110.6 | 1545.7 | 1464.6 |
| හම්බන්තොට | 1075.4 | 805.4 | 977.1 | 976.5 |
| රත්නපුර | 3887.7 | 3378.4 | 3581.6 | 3742.5 |
| අනුරාධපුර | 1447.3 | 1195.8 | 1397.8 | 1194.7 |
| මහනුවර | 2021.8 | 1437.4 | 1694.1 | 1924.5 |
| දියතලාව | 1730.8 | 1434.3 | 1846.0 | 1275.1 |
| නුවරඑළිය | 2162.0 | 1295.9 | 1917.6 | 2604.6 |

**තෝරාගත් ස්ථානවල උපරිම හා අවම උෂ්ණත්වය**
**(සෙන්ටිග්‍රේඩ් අංශක වලින්)**

| ස්ථානය | සාමාන්‍ය 1931–1960 | | 1977 | | 1978 | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | උපරිම | අවම | උපරිම | අවම | උපරිම | අවම |
| කොළඹ | 30.2 | 24.1 | 30.8 | 23.8 | 30.9 | 24.1 |
| යාපනය | 30.3 | 25.4 | 30.3 | 25.4 | 30.5 | 25.5 |
| ත්‍රිකුණාමලය | 31.2 | 25.1 | 31.4 | 25.3 | 31.6 | 25.5 |
| හම්බන්තොට | 30.4 | 24.2 | 30.5 | 24.0 | 30.5 | 24.0 |
| රත්නපුර | 31.8 | 23.0 | 32.5 | 23.1 | 32.2 | 22.7 |
| අනුරාධපුර | 31.9 | 23.1 | 31.8 | 23.4 | 31.9 | 23.6 |
| මහනුවර | 29.0 | 20.2 | 29.3 | 20.4 | 29.0 | 20.4 |
| දියතලාව | 24.8 | 10.8 | 24.8 | 15.8 | 24.8 | 15.9 |
| නුවරඑළිය | 20.2 | 15.9 | 19.7 | 11.8 | 19.2 | 11.7 |

මාර්ගය : කාලගුණ විද්‍යා දෙපාර්තමේන්තුව.

# ගංගා සහ ජලාශ

ශ්‍රී ලංකාවේ ගංගා මධ්‍යම කඳුකරයේ සිට අරීය රටාවක් අනුව සමුදුර කරා ගලා බසී. දිවයිනේ ඇති ගංගාධාර 103ක් ඔස්සේ වාර්ෂිකව ගලා බසින සාමාන්‍ය ජලස්කන්ධය අක්කර අඩි 2 කෝටි 70 ලක්ෂයකි. ඉන් අක්කර අඩි 1 කෝටි 10 ලක්ෂයක් ගලා බසින්නේ වියළි කලාපය ඔස්සේය. ශ්‍රී ලංකාවේ ගොවි ජනතාවගේ ආර්ථික ජීවිතය වී ගොවි තැන මත රඳා පවතින නිසාත් වී වගාව සඳහා බොහෝ ජලය අවශ්‍ය නිසාත් වාරිමාර්ග ක්‍රමවලට ශ්‍රී ලංකාවේ හිමිවන්නේ වැදගත් ස්ථානයකි.

මධ්‍යම කඳුකරයේ හෝර්ටන් තැන්නෙන් සිය ලාලිත ගමන අරඹන දිවයිනේ දිගම හා වැදගත්ම ගංගාව වන මහවැලි ගඟ උතුරු දෙසට ඇදිවිත් කන්ද උඩරට අගනුවර වන මහනුවර වටා රවුමක් ගොස් බටහිර සිට නැගෙනහිර දිශාව දෙසට දුම්බර මිටියාවත ඔස්සේ ගමන් කර අළුත් නුවරදී උතුරට හැරී ඉන්පසු ඊසාන දෙසට ගමන් කර නැගෙනහිර වෙරළේ පිහිටි ත්‍රිකුණාමලයෙන් මුහුදට වැටෙන්නේ සැතපුම 208ක් හෙවත් කිලෝ මීටර් 335ක් මඟ ගෙවාය.

දිවයිනේ අනෙක් වැදගත් ගංගා නම :

| | | කිලෝ මීටර් |
|---|---|---|
| අරුවි ආරු | ... | 164 |
| කැළණි ගඟ | ... | 145 |
| දැදුරු ඔය ... | ... | 142 |
| යාන් ඔය ... | ... | 142 |
| මඩුරු ඔය | ... | 137 |
| වලවේ ගඟ | ... | 137 |
| මහ ඔය | ... | 134 |
| කළු ගඟ ... | ... | 129 |
| කිරිඳි ඔය | ... | 117 |
| කුඹුක්කන් ඔය | ... | 116 |
| මැණික් ගඟ | ... | 114 |
| ගිං ගඟ ... | ... | 113 |

ශ්‍රී ලංකාවේ වී වගාව සඳහා ජලාශ ඉදිකිරීම, ගංගා හැරවීම සහ වාරිමාර්ග ක්‍රම යොදා ගැනීම ක්‍රිස්තු පූර්ව තුන්වැනි සියවසටත් පෙර සිටම සිදුවී ඇත. මේ කාලයේදී පමණ මෙහි පැමිණි ඉන්දු–ආර්‍යයන් මේ පිළිබඳව දුරු මූලික අවබෝධය පසුකලකදී පුළුල් ඉංජිනේරු ශිල්පයක් බවට වර්ධනය වීමෙන් එකින් එකට සම්බන්ධ කෙරුණු ජලාශ සහ ඇලවල් සමූහයක් ක්‍රමයෙන් නිර්මානය කිරීමට පෙර හෙළයනට හැකි විය. මුල්ම වාරිමාර්ග ක්‍රම වූයේ ගම්බද වැව් වශයෙන් සාමාන්‍යයෙන් හැඳින්වෙන කුඩා ජලාශයි. නමුත් ක්‍රිස්තු වර්ෂ තුන්වැනි සියවසෙහි වාරිමාර්ග තාක්ෂණික ශිල්පය නමැති විද්‍යාවෙහි පුදුම එළවන ප්‍රගතියක් ඇති විය. මින්නේරි වැව (වර්තමාන ධාරිතාවය අක්කර අඩි 1,06,000 කි) සහ කන්තලේ ජලාශය (වර්තමාන ධාරිතාවය අක්කර අඩි 70,500කි) වැනි දිවයිනේ විශාලම වැව් වලින් සමහරක් ඉදිකර ඇත්තේ එම සියවසේදීය. පැරණි වාරිමාර්ග ක්‍රම බෙහෙවින්ම ඉදිවී ඇත්තේ දිවයිනේ වියලි කලාපයට අයත් උතුරු මැද ප්‍රදේශයේය. අක්කර අඩි 1,00,000ක පමණ ධාරිතාවයක් ඇති විශාල ජලාශ පුළුල් බිම් ප්‍රදේශවලට ජලය සැපයීම සඳහා ද, කුඩා ගම්බද වැව් ගම්වැසියන්ගේ අවශ්‍යතාවයන් පිරිමැසීම හා කුඩා කුඹුරු වගා කිරීම සඳහා ද යොදා ගෙන ඇත.

සොරොව් සාදන ලද්දේ වී වගාව සඳහා ඉතාම සුදුසු ප්‍රදේශයේ ඉස්මත්තෙනි. පිටාර ගලන ජලය පහළින් ගලන දිය පාරකට කෙළින්ම නොහරවා ඉන් කොටසක් ඇලක් මගින් තවත් වැවක් කරා ගෙනයන ලදී. මෙසේ සැදුණු වැව් සමූහයක් වූ අතර ඒ එක් එක් වැවට එහි පෝෂක ප්‍රදේශයෙන් පමණක් නොව ඊට ඉස්මත්තෙන් වූ ජලාශ වලින් පිටාර ගලන ජලයද ලැබුණි. මෙම වාරිමාර්ග ක්‍රමයට නිදසුනක් දඹුල්ලට උතුරෙන් පිහිටි දුනුමඩලාව–මංකඩවල ප්‍රදේශයේ දක්නට ඇත.

අවුරුද්දේ කිසි දිනෙක නොවියැළී පවතින ජලය මාර්ගයක් වූ අඹන් ගඟෙන් ජලය හරවා එම ජලය ජලාශයක රඳවා තබා ගැනීමේ තවත් වාරිමාර්ග ක්‍රමයක නිදසුනක් පරාක්‍රම සමුද්‍රයෙන් දකගත හැක. පුරාණ කාලයේ ඊට සමාන ඉදිකිරීම් ක්‍රම පැවතුණි. මිනිපේ හා දාස්තොට යන ස්ථානවලදී මහවැලි ගඟ හරස් කර දිය හැරවීමේ ප්‍රධාන ඇලවල් දෙකක් ඇත.



වාර්ෂික වර්ෂා පතනය
(1931–1960)
සෙ.මී. 500—600
සෙ.මී. 400—500
සෙ.මී. 320—400
සෙ.මී. 280—320
සෙ.මී. 240—280
සෙ.මී. 200—240
සෙ.මී. 160—200
සෙ.මී. 140—160
සෙ.මී. 120—140
සෙ.මී. 100—120
සෙ.මී. 80—100
පොයින්ට් පේද්රු
යාපනය
මුලතිව්
මන්නාරම
වව්නියාව
ත්‍රිකුණාමලය
අනුරාධපුරය
පුත්තලම
පොළොන්නරුව
හලාවත
කුරුණෑගල
මඩකලපුව
මීගමුව
කෑගල්ල
අම්පාර
කොළඹ
නුවරඑළිය
බදුල්ල
රත්නපුර
කළුතර
ගාල්ල
මාතර
තංගල්ල
හම්බන්තොට
යාල
140
120
100
160
200
240
280
320
400



වර්ෂාපතනය
මාස් කන්නය
(සැප් : සිට මාර්තු)
(1931—1960)
සෙ.මී. 320—400
සෙ.මී. 280—320
සෙ.මී. 240—280
සෙ.මී. 200—240
සෙ.මී. 160—200
සෙ.මී. 120—160
සෙ.මී. 80—120
සෙ.මී. 60—80
සෙ.මී. 40—60
සෙ.මී. 20—40
සෙ.මී. < 20
පොයින්ට් පේද්‍රෘ
යාපනය
120
මුලතිව
80
මන්නාරම
වවුනියාව
ත්‍රිකුණාමලය
අනුරාධපුරය
කලා ඔය
පුත්තලම
පොළොන්නරුව
මඩකළපුව
හලාවත
80
කුරුණෑගල
මහනුවර
කෑගල්ල
240
අම්පාර
මීගමුව
200
කොළඹ
නුවරඑළිය
බදුල්ල
120
<120
200
කළු ගඟ
120
කළුතර
200
80
හම්බන්තොට
තංගල්ල
ගාල්ල
120
80
මාතර



යල් කන්නය
(අප්‍රේල් සිට අගෝස්තු දක්වා)
1931-1960
සෙ.මී. 320—400
සෙ.මී. 280—320
සෙ.මී. 240—280
සෙ.මී. 200—240
සෙ.මී. 160—200
සෙ.මී. 120—160
සෙ.මී. 80—120
සෙ.මී. 60— 80
සෙ.මී. 40— 60
සෙ.මී. 20— 40
සෙ.මී. < 20
මුලතිව්
ත්‍රිකුණාමලය
මඩකලපුව
හලාවත
මීගමුව
කොළඹ
කළුතර
බෙන්තොට
ගාල්ල
මාතර
තංගල්ල
හම්බන්තොට
මහනුවර

පුරාණ කාලයේ වාරිමාර්ග ක්‍රම හා ආහාර නිෂ්පාදනය ඉතාමත්ම වැදගත් කාර්‍යයන් සේ සලකා ඒවා රජ පවුලේ සාමාජිකයින්ගේ පුද්ගලික පරීක්ෂණය යටතේ පැවතිණි. ඈත අනුරාධපුර යුගයේ සිට 12 වැනි සියවසේ මහා පරාක්‍රම බාහු යුගය දක්වාම වාරිමාර්ග නඩත්තු කිරීම, ප්‍රතිසංස්කරණය කිරීම සහ ඉදිකිරීම උසස් මට්ටමකින් පවත්වාගත්තේ එලෙසිනි. කෙසේ හෝ පරාක්‍රමබාහු රජතුමාගේ ඇවෑමෙන් සියවසක් තුල පොළොන්නරු රාජධානිය නටබුන් බවට පත්වීමත් සමගම මුළු දිවයිනේම වාරිමාර්ග ක්‍රමයෙන් පිරිහීමට පත් විය.

විදේශික ආධිපත්‍ය පැවති කාලවල පුරාණ වාරිමාර්ග ක්‍රම ගැන එතරම් සැළකිල්ලක් නොදක්විණි. පෘතුගීසීන් ඒ පිළිබඳ කිසිම සැළකිල්ලක් දක්වූයේ නැත. නාවික කටයුතු හා ජලාපවහනය සඳහා ඇල මාර්ග ගැන උනන්දුවක් දක්වූ ලන්දේසීහු මාතර සිට පුත්තලම දක්වා ඇල මාර්ග තැනවූහ. ප්‍රධාන වශයෙන් ජනපද කාර්‍යයන් සඳහා වාරිමාර්ග ක්‍රමයක් බ්‍රිතාන්‍යයින් විසින් ඇරඹූ නමුත් දිවයිනට යම්කිසි අන්දමක ස්වාධීනත්වයක් ලැබුණු 1931 වර්ෂය තෙක් මෙම ක්ෂෙත්‍රයෙහි එතරම් වැදගත් ප්‍රගතියක් ඇති නොවීය. ඉන් අනතුරුව වාරිමාර්ග වැඩවලට නව පනක් ලැබුණු අතර පුරාණ වාරිමාර්ග ක්‍රම අළුත්වැඩියා කිරීමේ හා ප්‍රතිසංස්කරණය කිරීමේ ප්‍රතිපත්තියක් ක්‍රියාත්මක විය. වියළි කලාපයේ ජලාශ යටතේ ජනපදවල ජනයා පදිංචි කරවීමත් සමගම රජරට පුරාණ වාරිමාර්ග ක්‍රම හා ගම්බද වාරිමාර්ග ක්‍රම ප්‍රතිසංස් කරණය කිරීම ගැන දැඩි අවධානයක් යොමු කරන ලදී.

ඩොනමෝර් ප්‍රතිසංස්කරණ ඇතිවීමත් සමග 1930 ගණන්වල වාරිමාර්ග කටයුතුවල දියුණුවට නව පනක් ලැබුණි. මේ කාලය තුල වාරිමාර්ග යෝජනා ක්‍රම කීපයක්ම ඇරඹුණි. අත්හැර දැමූ විශාල ජලාශ ප්‍රතිසංස්කරණය කිරීම සහ ජලය හැරවීමේ කටයුතුවලට ප්‍රධාන තැනක් හිමි විය.

ඊළඟට ඇරඹුණු විශාලතම බහුකාර්‍ය සංවර්ධන ව්‍යාපාරය නම් ගල්ඔය ව්‍යාපාරයයි. ගල්ඔය ජලාශයේ සහ එම ප්‍රදේශයේ පිහිටි තවත් කුඩා ජලාශ නවයකද ධාරිතාවය අක්කර අඩි 10,00,000 ඉක්මවයි. නිදහස් ශ්‍රී ලංකාවේ ප්‍රථම අග්‍රාමාත්‍යවර දිවංගත මහාමාන්‍ය ගරු ඩී. ඇස්. සේනානායක මැතිතුමාගේ නමින් හඳුන්වන සේනානායක සමුද්‍රයෙන් ජල විදුලිය නිපදවීමට අමතරව හෙක්ටෙයාර් 48,564ක බිම් ප්‍රදේශයකට වාරිමාර්ග පහසුකම් ද සැළසේ.

කැළණි, කළු, ගිං සහ නිල්වලා යන ගංගා නිම්නවල ඇතිවන ජල ගැලීම් උග්‍ර ප්‍රශ්නයක්ව පවතී. අනෙක් ගංගා නිම්න ජලගැලීම් වලින් මුදගැනීම සඳහා කරුණු පරීක්ෂා කරගෙන යනු ලැබේ.

**ප්‍රධාන ගංගාධාරවල පෝෂක ප්‍රදේශ**

| ගංගාධාරය | බිම් ප්‍රමාණය වර්ග කිලෝ මීටර් |
|---|---|
| කැළණි ගඟ | 2,292 |
| කළු ගඟ | 2,719 |
| බෙන්තර | 629 |
| ගිං ගඟ | 932 |
| නිල්වලා ගඟ | 971 |
| වලවේ ගඟ | 2,471 |
| කිරිදි ඔය | 1,178 |
| මැණික් ගඟ | 1,287 |
| කුඹුක්කන් ඔය | 1,233 |
| හැද ඔය | 611 |
| ගල්ඔය | 1,813 |
| අන්දැල්ල ඔය | 528 |
| මුන්දෙනි ආරු | 1,295 |
| මාදුරු ඔය | 1,559 |
| මහවැලි | 10,445 |
| යාන් ඔය | 1,538 |
| මා ඔය | 1,036 |
| කනකරායන් ආරු | 906 |

| ගංගාධාරය | | | බිම් ප්‍රමාණය වර්ග කිලෝ මීටර් |
|---|---|---|---|
| පරංගු ආරු ... | ... | ... | 842 |
| නේ ආරු ... | ... | ... | 567 |
| අරුවි ආරු ... | ... | ... | 3,284 |
| මෝදරගම ආරු | ... | ... | 943 |
| කලාඔය ... | ... | ... | 2,805 |
| මී ඔය ... | ... | ... | 1,533 |
| දැදුරු ඔය ... | ... | ... | 2,647 |
| කරඹල ඔය ... | ... | ... | 708 |
| මහ ඔය ... | ... | ... | 1,528 |
| අත්තනගළු ඔය | ... | ... | 735 |

**ප්‍රධාන යෝජනා ක්‍රම යටතේ වාරිමාර්ග පහසුකම් සැපයිය හැකි බිම් ප්‍රමාණයන්**

**(හෙක්ටෙයාර් 800 සහ ඊට වැඩි)**

| දිස්ත්‍රික්කය | | | වාරිමාර්ග පහසුකම් සැපයිය හැකි බිම් ප්‍රමාණය හෙක්ටෙයාර් |
|---|---|---|---|
| **මහනුවර දිස්ත්‍රික්කය :** | | | |
| මිනිපේ අමුණ යෝජනා ක්‍රමය | ... | ... | 4,886 |
| **මාතලේ දිස්ත්‍රික්කය :** | | | |
| කන්දලම වැව ... | ... | ... | 1,619 |
| **හම්බන්තොට දිස්ත්‍රික්කය :** | | | |
| එල්ලාගල අමුණ ... | ... | ... | 2,740 |
| කිරම ඔය යෝජනා ක්‍රමය | ... | ... | 1,904 |
| උඩුකිරිවල වැව සහ අමුණ | ... | ... | 2,223 |
| තිස්ස වැව ... | ... | ... | 1,113 |
| යෝධ වැව ... | ... | ... | 1,139 |
| ලියනගහතොට අමුණ ... | ... | ... | 5,503 |
| මුරුතවෙල ජලාශය ... | ... | ... | 1,310 |
| **වවුනියා දිස්ත්‍රික්කය :** | | | |
| පාවක්කුලම ... | ... | ... | 1,528 |
| මුතුඅයියන්කට්ටුකුලම | ... | ... | 2,568 |
| තන්නිමුරිප්පු වැව ... | ... | ... | 1,036 |
| **යාපනය දිස්ත්‍රික්කය :** | | | |
| ඉරනාමඩුවැව (කරච්චි යෝජනා ක්‍රමය) ... | | ... | 7,351 |
| අක්කරයන්කුලම ... | ... | ... | 1,214 |
| වාවෙන්කුලම ... | ... | ... | 2,414 |

| දිස්ත්‍රික්කය | | | වාරිමාර්ග පහසුකම් සැපයියහැකි බිම් ප්‍රමාණය |
|---|---|---|---|
| **මන්නාරම් දිස්ත්‍රික්කය :** | | | |
| යෝධ වැව | ... | ... | 6,070 |
| වවුන්කුලම | ... | ... | 2,414 |
| අකතිමුරිප්පු යෝජනා ක්‍රමය (කෙක්කම අමුණ) | | ... | 1,844 |
| **මඩකලපුව දිස්ත්‍රික්කය :** | | | |
| උනිච්චේ වැව | ... | ... | 5,163 |
| රූගම් වැව යෝජනා ක්‍රමය | ... | ... | 3,946 |
| වාකනේරි වැව | ... | ... | 3,440 |
| පලුගනාව වැව<br>කඩුක්කමුනේ වැව | ... | ... | 3,088 |
| **අම්පාරේ දිස්ත්‍රික්කය** | | | |
| සගමම් වැව | ... | ... | 1,124 |
| නේවල් ආරු අමුණ | ... | ... | 1,020 |
| අම්බලන්ඔය වැව | ... | ... | 1,457 |
| නාමල්ඔය වැව | ... | ... | 1,870 |
| පල්ලාර් ඔය ජලාශය | ... | ... | 1,625 |
| **ත්‍රිකුණාමලය දිස්ත්‍රික්කය :** | | | |
| අල්ලේ ව්‍යාප්ති යෝජනා ක්‍රමය | ... | ... | 7,180 |
| කන්තලේ වැව යෝජනා ක්‍රමය | ... | ... | 8,431 |
| මොරවැව යෝජනා ක්‍රමය | ... | ... | 1,635 |
| **අනුරාධපුර දිස්ත්‍රික්කය :** | | | |
| නාච්චදූව වැව | ... | ... | 2,383 |
| නුවර වැව | ... | ... | 970 |
| මහවිලච්චිය වැව | ... | ... | 1,078 |
| පදවිය වැව | ... | ... | 5,223 |
| හුරුළු වැව | ... | ... | 3,327 |
| මහකන්දරාව වැව | ... | ... | 2,579 |
| දෙව හුව වැව | ... | ... | 945 |
| අංගමුව | ... | ... | 998 |
| රාජාංගනේ වැව | ... | ... | 4,371 |
| වාහල්කඩ වැව | ... | ... | 809 |
| **පොලොන්නරුව දිස්ත්‍රික්කය :** | | | |
| පරාක්‍රම සමුද්‍ර යෝජනා ක්‍රමය | ... | ... | 7,945 |
| මින්නේරිය වැව යෝජනා ක්‍රමය | ... | ... | 5,463 |
| ගිරිතලේ යෝජනා ක්‍රමය | ... | ... | 2,494 |
| ඇලහැර යෝජනා ක්‍රමය | ... | ... | 1,821 |
| කවුඩුල්ල | ... | ... | 4,047 |
| ගල් අමුණ | ... | ... | 1,335 |



| දිස්ත්‍රික්කය | වාරිමාර්ග පහසුකම් සැපයිය හැකි බිම් ප්‍රමාණය හෙක්ටයාර් |
|---|---|
| **කුරුණෑගල දිස්ත්‍රික්කය :** | |
| බත්තලගොඩ වැව ... ... ... | 2,144 |
| මාගල්ල වැව ... ... ... | 1,879 |
| පලුකඩවෙල වැව ... ... ... | 888 |
| හක්වැටුනු ඔය ජලාශය ... ... | 1,801 |
| **පුත්තලම් දිස්ත්‍රික්කය :** | |
| තබ්බෝව වැව ... ... ... | 833 |
| **බදුල්ල දිස්ත්‍රික්කය** | |
| බත්මැඩිඇල්ල අමුණ ... ... ... | 914 |
| කන්දෙඇල යෝජනා ක්‍රමය ... ... | 840 |
| බදුලුඔය අමුණ ... ... ... | 1,105 |
| නාගදීප මහා වැව ... ... ... | 1,630 |
| **ර ත්නපුර දිස්ත්‍රික්කය :** | |
| චන්ද්‍රිකා වැව ... ... ... | 2,133 |
| උඩවලවේ ජලාශය ... ... ... | 7,487 |

## මහවැලි සංවර්ධන යෝජනා ක්‍රමය

ශ්‍රී ලංකාවේ දිගම ගංගාව වූ මහවැලි ගඟ ඔස්සේ සාමාන්‍යයෙන් අවුරුදු පතා ගලා යන ජලස්කන්ධය අක්කර අඩි 72 ලක්ෂයක් පමණ වේ. මෙය දිවයිනේ සියළුම ගංගා ඔස්සේ ගලා යන මුළු ජලස්කන්ධයෙන් සියයට 20ක් පමණ වේ. මහවැලි ගඟේ මුළු පෝෂක ප්‍රදේශය වර්ග කිලෝ මීටර් 10,447කි. මෙයින් වර්ග කිලෝ මීටර් 2,123ක් ඇත්තේ තෙත් කලාපයේය. එහි වාර්ෂික වර්ෂණය මි.මී. 1905 සිට 5080 දක්වා වේ. ඉතිරි වර්ග කිලෝ මීටර් 8,324 ඇත්තේ වියළි කලාපයේය. තෙත් කලාපයේ වර්ෂණය සමග සසඳන කල මෙහි පහත් බිම් පෙදෙසේ වාර්ෂික වර්ෂණය මි.මී. 1650 සිට 1905 දක්වා වේ.

මහවැලි ගඟ ගලා යන්නේ තද බෑවුම් සහිත මාර්ගයක් ඔස්සේ බැවින් ජල විදුලිය නිපදවා ගැනීම සඳහා ද වාරිමාර්ග පහසුකම් සැළසීම සඳහා ද එය යොදාගත හැකි අතර, මහවැලි ගංගාධාරයේ වර්ෂාපතනය හා පසද ප්‍රයෝජනයට යොද ගැනීම සඳහා බෙහෙවින්ම හිතකරය. නමුත් ශ්‍රී ලංකාවේ ඇති ගංගා අතුරෙන් අඩුවෙන්ම ප්‍රයෝජනයට යොදගෙන ඇති ගංගාව මහවැලිය විය. මහවැලි ගඟ දෙපස ඇති පුළුල් ලෙස විහිදී ගිය බිම් පෙදෙස මහවැලි මුළු කෘෂිකාර්මික බිම් පෙදෙසින් සියයට 72ක් පමණ වන නමුත් තවමත් එය පවතින්නේ ඝන කැලයක් වශයෙනි.

මහවැලි සංවර්ධනය සඳහා වූ ප්‍රධාන සැළැස්මෙන් බලාපොරොත්තුවූයේ කෘෂිකර්මය සඳහා සුදුසු හෙක්ටෙයාර් 3,64,230කට වාරිමාර්ග පහසුකම් සැළසීමටය. මෙය මහවැලි හා මාදුරු ඔය ගංගාධාරවල හෙක්ටෙයාර් 1,90,209කින් සහ උතුරු මැද ප්‍රදේශයේ හෙක්ටෙයාර් 1,74,021කින් සමන්විත වේ. දනට වාරිමාර්ග පහසුකම් සළසා ඇති හෙක්ටෙයාර් 99,556කට නොකඩවා අවුරුද්දට දෙවරක් වී ගොවිතැන් කර ගැනීමට අතිරේක ජලයද සැපයේ.

1 වැනි අදියරේ 1 වැනි ව්‍යාපෘතියේ කටයුතු 1970 වර්ෂයේ ඇරඹිණි. ක්‍යුසෙක් 2,000ක උපරිම ජලස්කන්ධයක්, සැතැපුම් 5ක් දිග උමගක් ඔස්සේ අඹන් ගඟේ ගංගාධාරය අසලින් පිහිටි මෙගවොට් 40ක ධාරිතාවයක් ඇති විදුලි බලාගාර යක් වෙත හැරවීම සඳහා මහවැලි ගඟ හරහා පොල්ගොල්ලේ ඉදිකෙරෙන වේල්ලක් මීට ඇතුලත් වේ. 1 වැනි ව්‍යාපෘතිය යටතේ දනට වගා කෙරෙන කුඹුරු හෙක්ටෙයාර් 53,420 කට හා අළුතෙන් වගා කෙරෙන හෙක්ටෙයාර් 36,828 කටද පහසුකම් සැළසේ.

ප්‍රධාන සැළැස්මේ අදියර යටතේ ඇත්තාවූද, ස්වදේශික නිලධාරීන් සමග එක්සත් ජාතීන්ගේ සංවර්ධන වැඩ සටහනේ/කෘෂිකර්ම හා ආහාර සංවිධානයේ කණ්ඩායමක් විසින් සාධ්‍යතාවය පිළිබඳව කරුණු පරීක්ෂා කරගෙන යන්නාවූද තවත් ව්‍යාපෘති දෙකක් නම්, වික්ටෝරියා බහුකාර්‍ය සංකීර්ණය සහ මොරගහලන්ද බහුකාර්‍ය ඒකකයත් ය.

**ව්‍යාපෘති ක්‍රියාත්මක කිරීමේ මහවැලි සංවර්ධන වැඩ සටහන**

| ව්‍යාපෘතිය | මූලික වියදම (රු. දසලක්ෂවලින්) | ප්‍රතිශෝධිත ඇස්තමේන්තු (රු. දශලක්ෂ) | නිපදවන ස්ථාපිත ධාරිතාවය (මෙගවොට්ස්) | විදුලි බලය ලබාගතහැකි විදුලිබලය | ප්‍රයෝජන සැළසෙන බිම් ප්‍රමාණය අක්කර ගණන/000 | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | දැනට ඇති ඉඩම් | අළුතෙන් වගා කෙරෙන ඉඩම් |
| වික්ටෝරියා බහුකාර්‍ය සංකීර්ණය | 2,025 | 3,018 | 120 | 54 | 18.5 | 73.6 |
| මොරගහලන්ද | 1,070 | 1,594 | 40 | 17 | — | 46.2 |
| මාදුරු ඔය | 1,180 | 1,758 | — | — | 6.8 | 95.0 |
| තල්දෙන | 380 | 566 | 14 | 5 | — | 23.1 |
| කොත්මලේ | 1,035 | 1,542 | 150 | 47 | — | — |
| කළු ගඟ ජලාශ සංකීර්ණය | 800 | 1,193 | — | — | 14.5 | 44.2 |
| රොතලාවල | 320 | 477 | — | — | — | 18.0 |
| පල්ලෙවෙල | 695 | 1,036 | 10 | 4 | — | 36.9 |
| මල්වතු ඔය | 335 | 500 | — | — | 19.3 | 9.0 |
| යාන් ඔය | 350 | 521 | — | — | 3.0 | 16.0 |
| රන්දෙනිගල බහුකාර්‍ය සංකීර්ණය (සහ උතුරු මැද පළාත් ඇලේ කොටසක්) | 3,830 | 5,708 | 75 | 32 | 22.9 | 87.7 |
| උතුරුමැද පළාතේ ඇල සංකීර්ණයේ ඉතිරි කොටස | 2,995 | 4,463 | 62 | 27 | 27.6 | 120.7 |
| එකතුව | 15,015 | 22,376 | 471 | 186 | 112.6 | 570.4 |

**මාර්ගය :** මහවැලි සංවර්ධන මණ්ඩලය.

ප්‍රධාන සංවර්ධන සැළැස්මෙන් බලාපොරොත්තු වන සියළුම කාර්‍යයන් අවුරුදු 5–6 පමණ කෙටි කාලයකින් නිම කිරීමේ අදහසින් සංවර්ධන වැඩ කටයුතු කඩිනම් කිරීමට 1977 ජූලි මාසයේ බලයට පැමිණි නව රජය විසින් තීරණය කරන ලදී. මීට කලින් එම වැඩ නිම කිරීමට බලාපොරොත්තු වූයේ අවුරුදු 30 කිනි.

ව්‍යාපෘති නිම කිරීමේ වැඩසටහන පහත දැක්වේ:

(අ) මහවැලි ගඟ හරහා ඉදි කෙරෙන වික්ටෝරියා බහු කාර්‍ය ඒකකය

(ආ) මාදුරු ඔය හරහා මාදුරු ඔය ජලාශය

(ඇ) බදුලු ඔය හරහා තල්දෙන ජලාශය

(ඈ) අඹන් ගඟ හරහා මොරගහකන්ද බහුකාර්‍ය ඒකකය

(ඉ) කොත්මලේ ඔය හරහා කලුගඟ ජලාශ ඒකකය

(ඊ) කලු ගඟ හරහා කලු ගඟ ජලාශ ඒකකය

(උ) මහවැලි ගඟ හරහා රොතලාවල ජලාශය

(ඌ) ලොග්ගල ඔය හරහා පල්ලෙවෙල බහුකාර්‍ය ඒකකය

(එ) මල්වතු ඔය ජලාශයේ ජලාවෘද්ධිය

(ඒ) යාන් ඔය හරහා යාන් ඔය ජලාශය

(ඔ) රන්දෙනිගල බහුකාර්‍ය ඒකකය

(ඕ) කිටගල ජලාශය යටතේ උතුරු මැද පලාතේ ඇල සංකීර්ණය, කනගරායන් ආරු, පරංගී ආරු, සහ පලී ආරු ක්‍රම.

සංවර්ධනයේ ප්‍රධාන සැළැස්මෙන්, ජාතික ආර්ථිකය කෙරෙහි බලපාන ප්‍රධාන ප්‍රශ්න දෙකක්, එනම් ආහාර ආනයනය සඳහා දැරීමට සිදුවන අධික වියදම් සහ උග්‍ර රැකියා විරහිතභාවය විසඳීමට බලාපොරොත්තුවනු ලැබේ. ඉදි කිරීමේ අවස්ථාවේ සැපයෙන රැකියාවලට හා කෘෂිකාර්මික හා කෘෂිකර්මයට අදළ රැකියා ඇතිවීමට අමතරව ඉඩම් නොමැති ගොවීන් 2,25,000ක් පදිංචි කරවීමට සංවර්ධන වැඩ සටහන ඉවහල් වේ.



මහවැලි සංවර්ධන වැඩ සටහන
සැතපුම් 8 6 4 2 0 8 16 24 සැතපුම්
පරිමාණය
ත්‍රිකුණාමලය
සේරුවිල
කන්තලේ
අනුරාධපුරය
කවුඩුල්ල
මින්නේරිය
කලාවැව
කන්දලම
මහනුවර
පොල්ගොල්ල
වික්ටෝරියා
රන්දෙනිගල
ගම්පොළ
කොත්මලේ ඔය
මාදුරු ඔය
විස්තර පාඨය
දැනට ඇති ජලාශ
යෝජිත ජලාශ
ඇලවල්
උමං
කලාප මායිම්
කඩිනම් මහාවැලි ව්‍යාපාරය යටතේ අළුතින් වගා කෙරෙන බිම් ප්‍රමාණය දළ වශයෙන්.
'' ඒ '' කලාපය අක්කර 90,000
'' බී '' කලාපය අක්කර 1,20,000
'' සී '' කලාපය අක්කර 60,000
'' ඩී '' කලාපය අක්කර 40,000
'' ජී '' කලාපය අක්කර 10,000
'' එච් '' කලාපය අක්කර 70,000
ජල විදුලි නිෂ්පාදනය
වික්ටෝරියා මෙගවොට් 420
කොත්මලේ මෙගවොට් 200
මාදුරු ඔය මෙගවොට් 10
රන්දෙනිගල මෙගවොට් 100
මොරගහකන්ද මෙගවොට් 40
අළුතින් පදිංචි කෙරෙන පවුල් 1,40,000

# ජනතාව

ශ්‍රී ලංකාවේ ජනතාව වූ කලී විවිධ මානව හා ආගමික කණ්ඩායම්වලින් සැදුණු කදිම ජන සංකලනයකි. ගණන් බලා ඇති අයුරු 1978 වර්ෂයේ මැද භාගයේ ජනගහනය 1 කෝටි 42 ලක්ෂයකි. ඉන් 73 ලක්ෂයක් පිරිමින් වූ අතර ස්ත්‍රීන් 69 ලක්ෂයක් විය. ගණනින් විශාලම මානව කණ්ඩායමට අයත් වන්නේ සිංහල ජනතාවයි. 1971 ජන සංගණන යේදී ගණන් ගෙන ඇති අයුරු 1 කෝටි 4 ලක්ෂයක් වන සිංහල ජනයා මුළු ජනගහණයෙන් සියයට 72 කි. ඊළඟ ජන කොටස ශ්‍රී ලංකා ද්‍රවිඩ ජනයාය. 14 ලක්ෂයක් වන මොවුන් ජනගහණයෙන් සියයට 11.2 කි. ඉන්දියානු ද්‍රවිඩ සහ ඉන්දියානු යෝනක ජනයාගේ සංඛ්‍යාව 12 ලක්ෂයක් නොහොත් සියයට 9.5 කි. ශ්‍රී ලංකා යෝනක ජනයාගෙ සංඛ්‍යාව 8,28,000ක් නොහොත් සියයට 6.5 ක් වන අතර මැලේ ජාතිකයින්ගේ සංඛ්‍යාව 48,000ක් නොහොත් සියයට 0.3කි. මෙහි සිටින බර්ගර් ජාතිකයින්ගෙ ගණන 45,000ක් නොහොත් සියයට 0.4කි. ''වෙනත් අය '' වශයෙන් හැඳින්වෙන කණ්ඩායම් 16,000ක් නැතහොත් සියයට 0.1ක් පමණ අයත් වේ. ශ්‍රී ලංකා යෝනක, බර්ගර් සහ මැලේ ජනතාව ශ්‍රී ලංකා ජාතිකයින්ය.

1971 වර්ෂයේ පැවති ජන සංගණනයේදී 85 ලක්ෂයක් නැතහොත් සියයට 67 ක් බෞද්ධයින් බවත්, 22 ලක්ෂ යක් නැතහොත් සියයට 17ක් හින්දු භක්තිකයින් බවත්, 10 ලක්ෂයක් නැතහොත් සියයට 8ක් ක්‍රිස්තු භක්තිකයින් බවත් 9 ලක්ෂයක් නැතහොත් සියයට 7ක් ඉස්ලාම් ලබ්ධිකයින් බවත් ගණන් බලා තිබේ. විශාලම මානව කණ්ඩායම වන සිංහල ජනතාව අතුරෙන් වැඩි දෙනෙක් එනම් සියයට 93 ක් බෞද්ධයින් වන අතර ක්‍රිස්තියානි භක්තිකයින් සිටින්නේ සියයට 7 ක් පමණි. අනෙක් අතට ශ්‍රී ලංකා ද්‍රවිඩ ජනතාව අතුරෙන් සියයට 80 ක් හින්දු භක්තිකයින් වන අතර සියයට 16 ක් ක්‍රිස්තු භක්තිකයින්ය. ක්‍රිස්තු භක්තිකයින් අතුරෙන් කතෝලිකයින්ට හිමිවන්නේ වැදගත් ස්ථානයකි.

දිවයිනේ මුළු ජනගහණයෙන් සියයට 73 ක් පමණ වාසය කරන්නේ නිරිත දිග තෙත් කලාපයේය. ශ්‍රී ලංකාවේ වගාකර ඇති බිම් ප්‍රදේශයෙන් වැඩි කොටසක් හා ප්‍රධාන කර්මාන්තද ඇත්තේ මෙම ප්‍රදේශයේය. කෙසේ හෝ ජන පද ව්‍යාපාර හා කෘෂිකාර්මික සංවර්ධන අතින් බලන කල වියළි කලාපය හිමිකර ගෙන ඇත්තේ උසස් තැනකි.

පුරාණ වාරිමාර්ග ක්‍රම ප්‍රතිසංස්කරණය කිරීමත් සමග වියලි කලාපයේ ජනපද බිහිවීම ඇරඹුනේ එක්දස් නවසිය තිස් ගණන්වලය. එහෙත් එක්දස් නවසිය හතලිස් ගණන් වන තෙක් එතරම් දියුණුවක් දක්නට නොතිබුණි. වියළි කලාපයෙන් මැලේරියා වසංගතය තුරන් කිරීම සිදුවුයේ යුද්ධ කාලයේදීය. සංවර්ධන අතින් බලන කල මෙහි ඇති වැදගත්කම විශාලය. යුධ කාලයෙන් පසු ජනතාව මේ ප්‍රදේශය කරා ඇදී ඒමට තුඩු දුන් එක් කාරණයක් නම් මැලේ රියා වසංගතය තුරන් කිරීමයි. එම කාල පරිච්ඡේදය තුල ශ්‍රී ලංකාවේ ජනගහනය වර්ධනය ඉතාමත් ඉහල මට්ටමක පැවතුණි 1946–1963 සංගණන කාල පරිච්ඡේදය තුල ජනගහන වර්ධනය අවුරුද්දකට සාමාන්‍යයෙන් සියයට 2.8ක් විය. ඊට කලින් එනම් 1931–1946 සංගණන කාල පරිච්ඡේදය තුල වාර්ෂික ජනගහන වර්ධනය සියයට 1.7 ක් පමණි. 1931 සහ 1946 අතර කාල පරිච්ඡේදය තුල දහකට 22 ක්වූ සාමාන්‍ය මරණ අනුපාතය 1946 සහ 1953 අතර කාල පරිච්ඡේ දය තුල දහකට 13 දක්වා ද 1953 සහ 1963 අතර කාල පරිච්ඡේදය තුල දහකට 9 දක්වා ද පහත බැස 1978 වර්ෂයේ දහකට 6.6 දක්වා පහත බැස ඇත. එම අවුරුදුවල උපත් අනුපාතයද ස්වල්ප වශයෙන් පහත වැටුණු නමුත් 1963 වර්ෂයේද එය දහකට 34 ක තරම් ඉහළ මට්ටමක පැවතිණි.

1978 වර්ෂය වන විට උපත් අනුපාතය තවදුරටත් පහත වැටී දහකට 28.5 ක් විය. මේඅනුව ජනගහනය අධික ලෙස වැඩිවීම සිදුවී ඇත්තේ පැරණි උපත් අනුපාතය නොවෙනස්ව එලෙසම පවතිද්දී නවීන විද්‍යාත්මක හා තාක්ෂණික ශිල්ප ක්‍රම නිසා මරණ අනුපාතය බෙහෙවින්ම පහත වැටීමේ හේතුවෙන් බව මැනවින් පෙනී යනවා ඇත.

එක්දස් නවසිය හැට ගණන්වලින් පසු ජනගහනය වර්ධනය අනුපාතය පහත වැටීමේ ලකුණු පහලවී තිබේ. 1961 වර්ෂයේ සියයට 2.7 ක්වූ වර්ධන අනුපාතය 1962 වර්ෂයේ සියයට 2.6 දක්වාද, 1963 සහ1964 වර්ෂවල සියයට 2.4 දක්වාද පහත වැටී 1975 වර්ෂයේ සියයට 1.9 දක්වා හා 1977වර්ෂයේ එය සියයට 1.7 දක්වාම පහත වැටීඇත. කෙසේ හෝ ශ්‍රී ලංකාවේ ජනගහනයෙන් සියයට 49.7 ක්ම වයස අවුරුදු 20 ට අඩු ළාබාල අයගෙන් සමන්විත වන බැවින් උපත් අනුපාතයේ හදිසි කැපී පෙනෙන පහත වැටීමක් බලාපොරොත්තු විය නොහැක.

1971 ජන සංගණනයේදී වාර්තාගත වී ඇති ජනගහනය වන 1,26,89,897 න් රැකියාවල හෝ ප්‍රයෝජනවත්රැකි යාවල නිරතවී සිටි අය 36,48, 875 වන අතර ඉතිරි අය බාල මහලු හෝ රැකියාවක් නොමැති යැපෙන්නන් වූහ. රැකියාවල නියුතු ජනගහනයෙන් 18,28,977 දෙනෙක් කෘෂිකාර්මික සහ ධීවර කටයුතුවල නිරත වී සිටි අතර, 3,39,405 දෙනෙක් නිෂ්පාදන කර්මාන්තවලද 1,03,301 දෙනෙක් ඉදිකිරීමේ කටයුතුවල ද නිරතවූහ. වාණිජ අංශයෙන් 3,43,768 දෙනෙකුටද, ප්‍රවාහන අංශයෙන් 1,78,876 දෙනෙකුටද, රාජ්‍ය සේවා අංශයෙන්4,72,780 දෙනෙකුටද රැකියා සැපයිණි. පතල් හා කැණීම් කටයුතුවලින් 13,079 දෙනෙකුට රැකියා සැපයුණු අතර, විදුලිය, ජලය හා වෙනත් ඊට අදළ සේවා වන් මගින් රැකියා සැපයුණු අයගේ ගණන 9,567 ක් විය.

දිවයිනේ ජනගහනයෙන් දළ වශයෙන් සියයට 70 ක් පමණ යැපෙන්නන් බවත්, විවිධ රැකියාවල නිරතව සිටින අයගේ ගණන සියයට 30 පමණක් බවත් මේ අනුව පෙනී යනවා ඇත. සේවයේ යෙදී සිටින අයවළුන්ගේ සේවා යෝජක ගණයට අයත් මුළු ගණන සියයට 3.1 කි. සේවකයින් වශයෙන් රැකියාවල නිරතව සිටින අය සියයට 66.6 ක් වන අතර ස්වයං සේවයේ යෙදී සිටින අය සියයට 25 ක්ද, වැටුප් නොලබා පවුලේ වැඩ කටයුතුවල නිරත වී සිටිනඅය සියයට 5.2 ක්ද වේ. රැකියාවල නිරත වී සිටින අයගෙන් විශාල කොටසකට බලපාන ඌන රැකියා නියුක්තියද ප්‍රශ්න යක් බවට පත්ව ඇත. මෙය කෘෂිකාර්මික ආර්ථිකයක කැපී පෙනෙන ලක්ෂණයකි.

**ජනගහන වර්ධනය 1901 – 1978**

| අවුරුද්ද | ජනගහනය |
|---|---|
| 1901* | 35,65,954 |
| 1911* | 41,06,350 |
| 1921* | 44,98,605 |
| 1931* | 53,06,871 |
| 1941 | 61,78,000 |
| 1951 | 78,76,000 |
| 1961 | 1,01,68,000 |
| 1971* | 1,26,89,897 |
| 1976 | 1,37,30,000 |
| 1977 | 1,39,40,000 |
| 1978 | 1,41,90,000 |

* සංගණන වර්ෂයන්.

**මානව කණ්ඩායම්—1978**

| මානව කණ්ඩායම | ('000 ගණනින්) |
|---|---|
| සිංහල | 10,386 |
| ශ්‍රී ලංකා ද්‍රවිඩ | 1,632 |
| ශ්‍රී ලංකා යෝනක | 971 |
| ඉන්දියානු ද්‍රවිඩ යෝනක | 1,088 |
| මැලේ | 49 |
| බර්ගර් | 49 |
| වෙනත් | 15 |
| | 14,190 |

(ජනගහනය පිළිබඳ අවුරුද්ද මැද ඇස්තමේන්තුමත පදනම වී ඇත.)

**ආගම**

| ආගම | 1971* ගණන | 1978 (1) (ගණන '000 ගණනින්) |
|---|---|---|
| බෞද්ධ | 85,36,868 | 9,564 |
| හින්දු | 22,38,666 | 2,500 |
| මුස්ලිම | 9,01,785 | 1,016 |
| ක්‍රිස්තියානි | 10,04,326 | 1,101 |
| වෙනත් | 8,252 | 9 |
| | 1,26,89,897 | 14,190 |

* 1971 ජන සංගණනය.

(1) ඇස්තමේන්තු කර ඇත.

## දිස්ත්‍රික්ක අනුව ජනගහනය

| දිස්ත්‍රික්කය | 1971 * ගණන | 1978(1)ගණන |
|---|---|---|
| කොළඹ | 26,72,265 | 29,74,000 |
| කළුතර | 729,514 | 8,08,000 |
| මහනුවර | 11,87,925 | 12,89,000 |
| මාතලේ | 3,14,841 | 3,54,000 |
| නුවරඑළිය | 4,,50,278 | 4,68,000 |
| ගාල්ල | 7,35,173 | 8,14,000 |
| මාතර | 5,86,443 | 6,60,000 |
| හම්බන්තොට | 3,40,254 | 3,88,000 |
| යාපනය | 7,01,603 | 8,02,000 |
| මන්නාරම | 77,870 | 90,000 |
| වවුනියාව | 95,243 | 1,11,000 |
| මඩකලපුව | 2,56,721 | 2,99,000 |
| අම්පාරේ | 2,72,605 | 3,15,000 |
| ත්‍රිකුණාමලය | 1,88,245 | 2,23,000 |
| කුරුණෑගල | 10,25,633 | 11,59,000 |
| පුත්තලම | 3,78,430 | 4,37,000 |
| අනුරාධපුර | 3,88,770 | 4,58,000 |
| පොලොන්නරුව | 1,63,653 | 1,90,000 |
| බදුල්ල | 6,15,405 | 6,66,000 |
| මොණරාගල | 1,93,020 | 2,28,000 |
| රත්නපුර | 6,61,344 | 7,40,000 |
| කෑගල්ල | 6,54,752 | 7,17,000 |
| | 1,26,89,897 | 1,41,90,000 |

* 1971—සංගණන වර්ෂය.
(1) ඇස්තමේන්තු කර ඇත.

## වයස් අනුව ව්‍යාප්තිය ('000 ගණනින්)

| වයස් කාණ්ඩය | 1971* | 1978 (1) |
|---|---|---|
| 0 – 14 | 4,945 | 5,531 |
| 15 – 19 | 1,360 | 1,521 |
| 20 – 24 | 1,271 | 1,421 |
| 25 – 34 | 1,684 | 1,883 |
| 35 – 44 | 1,312 | 1,467 |
| 45 - 54 | 963 | 1,077 |
| 55 – 59 | 349 | 390 |
| 60 – 64 | 268 | 301 |
| 65 – 69 | 221 | 247 |
| 70 – | 318 | 352 |
| | 12,690 | 14,190 |

* සංගණන වර්ෂය.
(1) ඇස්තමේන්තු කර ඇත.

### උපත් හා මරණ අනුපාත 1901–1978 (ජනගහනයෙන් '000කට)

| අවුරුද්ද | උපත් අනුපාතය | මරණ අනුපාතය |
|---|---|---|
| 1901 | 37.5 | 27.6 |
| 1911 | 38.0 | 34.8 |
| 1921 | 40.8 | 31.2 |
| 1931 | 37.4 | 22.1 |
| 1941 | 36.5 | 18.8 |
| 1951 | 39.8 | 12.7 |
| 1961 | 35.8 | 8.0 |
| 1971 | 30.4 | 7.7 |
| 1972 | 30.0 | 8.1 |
| 1973 | 28.0 | 7.7 |
| 1974 | 27.5 | 9.0 |
| 1975 | 27.7 | 8.4 |
| 1976 | 27.8 | 7.8 |
| 1977 | 27.5 | 7.4 |
| 1978* | 28.5 | 6.6 |

(ජනගහනය පිළිබඳ අවුරුද්ද මැද ඇස්තමේන්තු මත පදනම් වී ඇත.)

*තාවකාලිකයි.

### සේවා නියුක්ති ව්‍යුහය

| අංශය/කාණ්ඩය — සංගණන දත්ත—1971 | ගණන |
|---|---|
| කෘෂිකර්මය, දඩයම් කිරීම, වන වගාව සහ ධීවර කටයුතු | 18,28,977 |
| පතල් කැණීම හා ගල් කැඩීම | 13,079 |
| නිෂ්පාදන කටයුතු | 3,39,405 |
| ඉදිකිරීම් කටයුතු | 1,03,561 |
| විදුලි බලය, ගෑස් සහ ජල සම්පාදනය | 9,567 |
| භෝජනාගාර සහ හෝටල් ඇතුළුව තොග හා සිල්ලර වෙළඳාම | 3,43,768 |
| ප්‍රවාහනය, ගබඩා කිරීම සහ පණිවුඩ හුවමාරුව | 1,78,876 |
| මුදල්, රක්ෂණ, දේපළ සහ ව්‍යාපාර සේවාවන් | 24,945 |
| ප්‍රජා, සමාජ හා වෘත්තීය සේවාවන් | 4,92,780 |
| ප්‍රමාණවත් පරිදි විස්තර කර නොමැති කටයුතු | 3,13,917 |
| | 36,48,875 |

මාර්ගය : ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.

## බිම් ප්‍රදේශයේ අක්කරයකට ජනගහනය




ජනගහන ඝණත්වය 1971 – සංගණනය
0 – 100 වර්ග සැතපුමකට මිනිසුන් ගණන
100 – 200
200 – 425
425 – 750
750 – 1300
3000 සහ ඊට වැඩි
දිස්ත්‍රික්ක
1. කොළඹ
2. මහනුවර
3. කළුතර
4. ගාල්ල
5. මාතර
6. කෑගල්ල
7. යාපනය
8. නුවරඑළිය
9. කුරුණෑගල
10. බදුල්ල
11. රත්නපුර
12. මාතලේ
13. හම්බන්තොට
14. පුත්තලම
15. මඩකලපුව
16. අම්පාර
17. ත්‍රිකුණාමලය
18. අනුරාධපුරය
19. පොළොන්නරුව
20. මන්නාරම
21. මොණරාගල
22. වවුනියාව
1/1,000,000


මානව සමූහ–1971 සංගණනය
සිංහල 0 – 2,000,000
ලංකා ද්‍රවිඩ 0 – 700,000
ඉන්දියානු ද්‍රවිඩ සහ ඉන්දියානු යෝනක 0 – 300,000
ලංකා යෝනක සහ මැලේ 0 – 200,000
ලංසි යුරෙසියානු සහ අවනත් 0 – 50,000
දිස්ත්‍රික්ක
1. කොළඹ
2. මහනුවර
3. කළුතර
4. ගාල්ල
5. මාතර
6. කෑගල්ල
7. යාපනය
8. නුවරඑළිය
9. කුරුණෑගල
10. බදුල්ල
11. රත්නපුර
12. මාතලේ
13. හම්බන්තොට
14. පුත්තලම
15. මඩකලපුව
16. අම්පාර
17. ත්‍රිකුණාමලය
18. අනුරාධපුරය
19. පොළොන්නරුව
20. මන්නාරම
21. මොණරාගල
22. වවුනියාව
1/2,000,000



ආගම්-1971 සංගණනය
බෞද්ධ 0 – 1,000,000
හින්දු 0 – 600,000
ක්‍රිස්තියානි 0 – 500,000
මුස්ලිම් 0 – 200,000
වෙනත් 0 – 5,000
දිස්ත්‍රික්ක
1. කොළඹ
2. මහනුවර
3. කළුතර
4. ගාල්ල
5. මාතර
6. කෑගල්ල
7. යාපනය
8. නුවරඑළිය
9. කුරුණෑගල
10. බදුල්ල
11. රත්නපුර
12. මාතලේ
13. හම්බන්තොට
14. පුත්තලම
15. මඩකලපුව
16. අම්පාර
17. ත්‍රිකුණාමලය
18. අනුරාධපුරය
19. පොළොන්නරුව
20. මන්නාරම
21. මොණරාගල
22. වව්නියාව
1/2,000,000

## ජනගහනය වැඩි හා අඩු ස්ථාන

## 1979 වර්ෂයේ ශ්‍රී ලංකාවාසීන් එක් රොක්වී සිටි අන්දම



ශ්‍රී ලංකා ජනලේඛන හා සංඛ්‍යා ලේඛන දෙපාර්තමේන්තුවේ සිතියම් ඒකකයේ ඉදිරිපත් කිරීමකි.

## 1971 වර්ෂයේ ශ්‍රී ලංකාවේ පාලන දිස්ත්‍රික්කවල

## වර්ග කිලෝ මීටරයකට ජනගහනය




ජනලේඛන හා සංඛ්‍යා ලේඛන දෙපාර්තමේන්තුවේ සිතියම් ඒකකයේ ඉදිරිපත් කිරීමකි.

## 1981 වර්ෂයේ ශ්‍රී ලංකාවේ පාලන දිස්ත්‍රික්කවල වර්ග කිලෝමීටරයකට ජනඝනත්වය




ජනලේඛන හා සංඛ්‍යා ලේඛන දෙපාර්තමේන්තුවේ සිතියම් ඒකකයේ ඉදිරිපත් කිරීමකි.



1971 වර්ෂයේ හා 1981 වර්ෂයේ ශ්‍රී ලංකාවේ දිස්ත්‍රික්කවල ජනගහනය
1
2
3
4
5
6
7
8
කොළඹ
ගම්පහ
කළුතර
මහනුවර
මාතලේ
නුවරඑළිය
ගාල්ල
මාතර
හම්බන්තොට
යාපනය
මන්නාරම
වව්නියාව
මුලතිව්
මඩකලපුව
අම්පාර
ත්‍රිකුණාමලය
කුරුණෑගල
පුත්තලම
අනුරාධපුරය
පොලොන්නරුව
බදුල්ල
මොණරාගල
රත්නපුරය
කෑගල්ල
1971
1981
1" - 200,000
ජනලේඛන හා සංඛ්‍යා ලේඛන
දෙපාර්තමේන්තුවේ සිතියම් ඒකකයේ ඉදිරිපත් කිරීමකි.

# වතු කෘෂිකර්මය

ශ්‍රී ලංකාවේ වතු ආර්ථිකය සාමාන්‍යයෙන් තේ, රබර් හා පොල් යන ප්‍රධාන භෝග තුන වගා කිරීම, සකස් කිරීම හා අපනයනය කිරීම යන කරුණු හා බැඳී පවතී. සමස්ථයක් වශයෙන් ගත් කළ මෙය දිවයිනේ අපනයන වලින් සියයට 72ක් පමණ වන අතර දළ දේශීය නිෂ්පාදනයෙන් සියයට 30ක් පමණ වේ.

**තේ :**

19 වැනි ශත වර්ෂයේ දෙවැනි භාගයේදී ලංකාවේ වගා කෙරුණු මුල්ම වතු වැවිල්ල වූ කෝපි වෙනුවට වගා කරන ලද තේ වැවිල්ල ඇතිවී දැනට අවුරුදු සියයකට වැඩි කාලයක් ගතවී ඇත. මෙය ප්‍රධාන වශයෙන් කඳුකර ප්‍රදේශයෙහි වගා කරනු ලැබේ. 1978දී තේ වගාකොට තිබූ මුළු බිම් ප්‍රමාණය අක්කර 6,00,226ක නොහොත් හෙක්ටයාර් 2,42,903ක් විය.

තේ වගාකොට ඇති සියළුම ඉඩම් විශාල වශයෙන් වතු වශයෙන් පිහිටා නැත. තේ වගාකොට ඇති මුළු බිම් ප්‍රමාණයෙන් 20%ක් පමණ අක්කර 10ට අඩු කුඩා ඉඩම් කාණ්ඩ වශයෙන් පිහිටා ඇති අතර, මුළු බිම් ප්‍රමාණයෙන් 13% කට මදක් වැඩි වූ ප්‍රමාණයක් අක්කර 10ටත් 100ටත් අතර ප්‍රමාණයේ වතු වශයෙන් පිහිටා ඇත. කෙසේ වුවද තේ නිෂ්පාදනය සම්බන්ධයෙන් ප්‍රධාන ස්ථානය විශාල වතුවලට ලැබෙන අතර ශ්‍රී ලංකාවට ලොව පතල කීර්තියක් ලබාදී ඇති ඉස්තරම්ම වර්ගයේ තේ නිෂ්පාදනය කෙරෙනුයේ මෙම විශාල වතුවලය.

1972 වසරේ ඉඩම් ප්‍රතිශෝධන පනත ක්‍රියාත්මක වීමත් සමඟ ඉඩම් අයිතිය පිළිබඳව විශාල වෙනස්කම් දක්නට ලැබිණ.

අක්කර 3,75,007ක් නොහොත් හෙක්ටයාර් 1,51,760ක විශාලත්වයෙන් යුත් වතු 916ක් රාජ්‍ය අංශයේ සමාගම මඟින් පාලනය වූ අතර තනි පුද්ගලයන් සතු වතුද ඇතුළුව පෞද්ගලික අංශයට අයත් මුළු වතු සංඛ්‍යාව 1,31,887ක්ද, කුඩා වතු යටතේ අක්කර 2,25,149ක් නොහොත් හෙක්ටාර් 91,115ක්ද විය.

1978 දී නිපදවන ලද මුළු තේ ප්‍රමාණය වූ රාත්තල් දශලක්ෂ 439 ප්‍රමාණය කඳුකරයේ (අඩි 4,000කට වැඩි, උන්නතාංශයක් ඇති බිම් ප්‍රදේශවල) මැදරට (අඩි 2,000 හා 4,000 අතර උන්නතාංශයක් ඇති ප්‍රදේශ) හා පහත රට (අඩි 2,000කට අඩු උන්නතාංශයක් ඇති ප්‍රදේශ) වගා කරනු ලබන තේ වලින් සමන්විත විය. ජාත්‍යන්තර වෙළඳ පොලේ තේ සඳහා ශ්‍රී ලංකාව ලබන කීර්තිනාමය විශේෂයෙන්ම අත්වනුයේ කඳුකර ප්‍රදේශවල වැවෙන උසස් වර්ගයේ තේ හේතු කොට ගෙනය.

ලෝක වෙළඳ පොළෙහි තේ සම්බන්ධයෙන් ශ්‍රී ලංකාව හා තරඟ කරන ප්‍රධාන රට ඉන්දියාවයි. එය ලෝකයේ විශාලතම ප්‍රමාණයක් කළු තේ නිපදවන රටයි. ඉන්දියාවට මෙන් නොව ශ්‍රී ලංකාවට තේ සඳහා විශාල අභ්‍යන්තර වෙළඳ පොලක් ද නොමැත.

ශ්‍රී ලංකාවේ තේ සඳහා ප්‍රධාන වෙළඳ පොලවල් වී ඇත්තේ පකිස්ථානය, එක්සත් රාජධානිය හා ඇ.එ. ජනපදයයි මෙරට තේ සඳහා මැද පෙරදිග රටවල ඉල්ලුම ද ක්‍රමයෙන් වැඩිවෙමින් පවතී.

**රබර් :**

රබර් වගාව ආරම්භ වූයේ තේ වලට බොහෝ කාලයකට පසුවය. ප්‍රධාන වශයෙන් බටහිර රටවල මෝටර් රථ කර්මාන්තයේ දියුණුවත් සමඟ දියුණු වූ රබර් වගාව පටන්ගත්තේ මෙම ශත වර්ෂයේ ආරම්භයේ සිට යයි කිව හැක.

රබර් වැඩිපුරම වැවෙන්නේ මධ්‍යම තෙත් කලාපයේයි. එසේම තේ මෙන් නොව, කුඩා ප්‍රමාණයේ රබර් වතු එම කර්මාන්තයේ ප්‍රධාන තැනක් ගනී. අක්කර 100ට වැඩි විශාලත්වයෙන් යුත් රබර් වතු ඇත්තේ මුළු රබර් වගාවෙන් 1/3ක පමණය.

1972 ඉඩම් ප්‍රතිශෝධන පනත ක්‍රියාත්මකවීමත් සමඟ තේ වල මෙන්ම රබර් වතුවලද අයිතිය පිළිබඳ වෙනස්කම් ඇති විය. ඉඩම් ප්‍රතිශෝධන කොමිෂන් සභාව යටතට ගන්නා ලද රබර් ඉඩම් රජය භාරයේ පවතින සමාගම් මගින් පාලනය වේ.

1978 දී ලංකාවේ රබර් වගා කර තිබූ මුළු බිම් ප්‍රමාණය අක්කර 5,59,257ක් හෙවත් හෙක්ටාර් 2,26,323ක් විය. නිෂ්පාදනය, අපනයනය හා මිළ යන සාධක බලපාන වගාවකි රබර්. රබර් නිෂ්පාදනයේ මන්දනය හේතු කොට ගෙන රබර් මිළ ඉහළ යෑමේ සම්පූර්ණ ප්‍රතිලාභය බුක්ති විඳීමට නොහැකි වී ඇත.

1978 දී ලංකාව රබර් රාත්තල් දශලක්ෂ 343.2ක් නිෂ්පාදනය කරන ලදී. ඉන් රාත්තල් දශ ලක්ෂ 202.8ක් ෂීට් රබර් ලෙසද රාත්තල් දශ ලක්ෂ 130.6ක් ක්‍රෙප් රබර් ලෙසද වෙළඳ පොළට යවා ඇත. ලංකාව තුල ප්‍රයෝජනයට ගනු ලැබූ රබර් ප්‍රමාණය 1978දී ටොන් 9,000ක් දක්වා ඉහළ නැඟ ඇත.

මෝටර් රථ හා බයිසිකල් ටයර්, ටියුබ් නිෂ්පාදනය කිරීම, නැවත පිරවීම, මෙට්ට, පාපිස්න සහ ශල්‍ය කටයුතු සඳහා පාවිච්චි කරන අත්මේස් වැනි දෑ නිෂ්පාදනය කිරීම සඳහා රටතුල පාවිච්චියට යොදාගනු ලබන රබර් වලින් විශාල කොටසක් වැය වේ. රබර් සඳහා ලෝක වෙළඳ පොලේ ලංකාව හා තරඟ කරන ප්‍රධාන රටවල් නම් මැලේසියාව, ඉන්දුනීසියාව හා තායිලන්තයයි. ලෝක වෙළඳ පොළට යැවෙන මුළු රබර් ප්‍රමාණය රාත්තල් දශ ලක්ෂ 7,200ක් වන අතර ශ්‍රී ලංකාව එයට එක් කරනුයේ රාත්තල් දශ ලක්ෂ 310ක පමණ සුළු ප්‍රමාණයකි.

ශ්‍රී ලංකාවේ රබර් සඳහා ඇති ප්‍රධාන වෙළඳ පොලවල් නම් චීනය, සෝවියට් රුසියාව, ඇමරිකා එක්සත් ජනපදය, ජර්මන් ෆෙඩරල් සමූහාණ්ඩුව, ඉතාලිය හා පෝලන්තයයි.

පොල්

ලංකාවේ පොල් වගා කොට ඇති මුළු බිම් ප්‍රමාණය අක්කර 11,15,610 හෙවත් හෙක්ටාර් 4,51,472ක් ලෙස ගණන් බලා ඇත. මින් 3/4ක පමණ ප්‍රමාණයක් අක්කර 50ට අඩු ප්‍රමාණයේ වතුය. දිවයිනේ සෑම තැනකම පාහේ පොල් ගස වැඩෙන නමුත් පොල් වගා කෙරෙන ප්‍රධාන පළාත් නම් දකුණු වෙරළ බඩ හා බටහිර වෙරළබඩයි.

පොල් වැදගත් මූලික වගාවක් වුවත් ලොකු වතු විශාල වශයෙන් දක්නට නොලැබේ.

1978 ලැබුණු පොල් පලදාව ගෙඩි දශ ලක්ෂ 2,207ක් විය. මෙයින් භාගයකටත් වැඩි කොටසක් රට තුලම ප්‍රයෝජනයට යොදා ගනී. මෙය වූ කලී තේ හා රබර් රටතුල පාවිච්චි කෙරෙන ප්‍රමාණයට වඩා බෙහෙවින් වැඩි ප්‍රමාණයකි.

තවද, තේ හා රබර් මෙන් නොව පොල්වල අක්කරයකට ලැබෙන ඵලදාව විශාල වශයෙන් වැඩිවීමක්ද දක්නට ලැබී නැත. එසේම පසුගිය වර්ෂ ඇතුලත පොල් වගාකළ බිම් ප්‍රමාණයේ සැලකිය යුතු වැඩිවීමක්ද සිදු වී නැත. මෙහි ප්‍රතිඵලයක් වශයෙන් විශේෂයෙන් පසුගිය කාලය තුල පොල් නිෂ්පාදනය පහත බැස ඇත. 1977දී නැවත වගා කරන ලද සහ අළුතින් වගා කරන ලද බිම් ප්‍රමාණය අක්කර 13,671 සේ ගණන් බලා ඇති අතර එය 1978 වසරේදී අක්කර 2,504ක් විය.

අපනයනය කරනු ලබන ප්‍රධාන පොල් නිෂ්පාදන තුන නම් පොල් තෙල්, කොප්පරා සහ කපාපු පොල්ය. එහෙත් කොහු ලනු සහ පොල් කටු අඟුරු ද ලංකාවේ අපනයනය කරයි. ලංකාව තුල අලෙවි කෙරෙන විනාකිරි, රා සහ අරක්කු වලට අවශ්‍ය මූලික ද්‍රව්‍ය සැපයෙන්නේද පොල් වලිනි.

ප්‍රධාන පොල් අපනයනයක් වන කොප්පරා, පොල් තෙල් හා කපාපු පොල් පිටරට යැවීමෙන් 1977 වසරේදී රු. දශ ලක්ෂ 335ක්ද, 1978දී රු. දශ ලක්ෂ 971 ක්ද ලැබිය. ලංකාවෙන් පිටරට යවන කොප්පරා වැඩිපුරම මිළට ගනු ලබන්නේ පකිස්ථානය සහ මැද පෙරදිග රටවල්ය. රට තුල පොල් සකස් කිරීම වැඩිවත්ම පොල් පිටරට යැවීම පහත බැස ඇත.

පොල් තෙල් වැඩි වශයෙන් මිළට ගන්නා රටවල් නම් චීනය, කැනඩාව, ඉතාලිය, එ. රා. සහ බංගලි දේශයයි. පොල් තෙල් අපනයනයද මෑත අවුරුදුවල පහත වැටී ඇත.

කපාපු පොල් අපනයනයද එවැනිම තත්ත්වයකට පත්ව ඇත. 1978දී මෙරට කපාපු පොල් වලට ප්‍රධාන වෙළඳ පොළ වූයේ එ.රා., ජර්මන් ෆෙඩරල් සමූහාණ්ඩුව, නෙදර්ලන්තය, දකුණු අප්‍රිකාව, ස්පාඤ්ඤය හා බෙල්ජියම යි.

මේ සම්බන්ධයෙන් ලංකාව සමග තරඟ කරන ප්‍රධාන රට නම් පිලිපීනයයි. එරට ලෝකයේ පොල් කර්මාන්තයෙන් 2/3ක් හිමිකර ගෙන සිටී.

වෙනත් අපනයන භෝග වර්ග

වතු ආර්ථිකයට පොදුවේ සම්බන්ධ වන්නා වූ වෙනත් අපනයන භෝග නම් කොකෝවා, කෝපි, කුරුඳු, කරදමුංගු, ගම්මිරිස්, සාදික්කා සහ කරාබු නැටියි. කොකෝවා වගා කොට ඇති බිම් ප්‍රමාණය අක්කර 28,000ක් (හෙක්ටාර් (11,332) කෝපි අක්කර 8,000 (හෙක්ටාර් 3,238) කුරුඳු අක්කර 38,000 (හෙක්ටාර්15,378) කරදමුංගු අක්කර 11,600 හෙක්ටාර් 4,694), ගම්මිරිස් අක්කර 5,000 (හෙක්ටාර් 2,023), සාදික්කා සහ කරාබු නැටි අක්කර 20,000 (හෙක්ටාර් 8,094), පමණ වේ.

එක්සත් ජාතීන්ගේ සංවර්ධන යෝජනා ක්‍රමය/ආහාර හා කෘෂිකර්ම සංවිධානයෙහි ආධාර ඇතිව පර්යේෂණ යෝජනා ක්‍රමයක්ද, මොණරාගල අතුරු මධ්‍යස්ථානය සහිතව මාතලේ නගරයේ පර්යේෂණ මධ්‍යස්ථානයක්ද ආරම්භ කරන ලදී. අනෙකුත් අතුරු මධ්‍යස්ථාන දිවයිනේ විවිධ පරිසර විද්‍යාත්මක පළාත්වල පිහිටුවනු ඇත.

විශේෂඥ සේවයක් ලබාදීම හැරුණු කොට රසායනාගාර උපකරණ, කාර්ය මණ්ඩලය පුහුණු කිරීම සහ පිටරටින් ලබාගන්නා දියුණු පැලෑටි වර්ග සැපයීමටද මෙම යෝජනා ක්‍රමය මඟින් බලාපොරොත්තු වේ.

අළුතෙන් වගා කිරීම, නැවත වගා කිරීම, පුනරුත්ථාපනය හා රසායන පොහොර වර්ග පුළුල් වශයෙන් යොදා ගැනීමේ වැඩ පිළිවෙළක් යටතේ 1978–1982 කාලය තුළ මුළු අපනයන භෝග යටතේ අක්කර 67,000ක ප්‍රමාණයක් සංවර්ධනය කරනු ඇත.

මෙම සංවර්ධන වැඩ පිළිවෙලේ අරමුණු නම් :

(අ) විදේශ විනිමය ලබාගැනීමේ ක්‍රම විවිධාංගීකරණය කිරීම.

(ආ) විදේශ විනිමය ඉපැයීම දිරිගැන්වීම

(ඇ) ලාභදායි නොවන තේ සහ රබර් ඉඩම්වල වගා විවිධාංගීකරණය කිරීම.

(ඉ) පොල්ගස් අතරේ වගා කිරීම මඟින් කෘෂි—කර්මාන්ත සංවර්ධන වැඩ පිළිවෙළක් යටතේ ග්‍රාමීය අංශයට අභිනව රැකියා අවස්ථාවන් සැලැස්වීම.

මෙම යෝජනාව ක්‍රියාත්මක කිරීමේ කාර්ය, ජාතික කෘෂිකර්ම විවිධාංගීකරණය කිරීම සහ මිනිසුන් පදිංචි කරවීමේ බලධාරියා වෙත පවරා ඇත. පැලෑටි භෝග විවිධාංගීකරණය කිරීම යටතේ පවත්වන්නට යෙදුනු පූර්ව ශක්‍යතා අධ්‍යයනය අනුව අක්කර 30,000 ක්ද, කරදමුංගු අක්කර 10,000ක්ද, පැපොල් අක්කර 12,000 ක්ද හා වියළි ඉඩම් ගොවිතැන් ක්‍රමය සහ ආරෝහණ වාරිමාර්ග ක්‍රමය යටතේ අක්කර 18,000 ක්ද වගාකෙරේ.

ඉඩම් ප්‍රතිසංස්කරණ කොමිෂන් සභා පනත (1972 අංක 1) ඇති කිරීමෙන් අනතුරුව 1978 අවසානය වන විට ශ්‍රී ලංකාවේ වගාකොට ඇති තේ අක්කර ප්‍රමාණය පැතිරී ඇති අන්දම පහත දක්වා ඇත.

| | | වතු සංඛ්‍යාව | අක්කර ප්‍රමාණය |
|---|---|---|---|
| 1. | ශ්‍රී ලංකා රාජ්‍ය වැවිලි සංස්ථාව | 316 | 1,54,989 |
| 2. | ජනතා වතු සංවර්ධන මණ්ඩලය | 305 | 1,90,079 |
| 3. | ඉඩම් ප්‍රතිසංස්කරණ කොමිෂන් සභාව | 40 | 4,109 |
| 4. | ශ්‍රී ලංකා තේ මණ්ඩලය | 7 | 1,354 |
| 5. | ජනාවාස කොමිෂන් සභාව | 32 | 1,788 |
| 6. | උඩරට සමුපකාර වතු සංවර්ධන මණ්ඩලය | 8 | 1,427 |
| 7. | සමුපකාර සමිති යනාදිය | 169 | 16,384 |
| 8. | එලද කමිටු | 2 | 35 |
| 9. | ලංකා බැංකුව | 2 | 567 |
| 10. | පොදු භාරකාරත්ව මණ්ඩලය | 2 | 67 |
| 11. | සීනි සංස්ථාව | 1 | 48 |
| 12. | ජාතික කෘෂි සංවර්ධන අධිකාරිය | 13 | 4,132 |
| 13. | රාජ්‍ය ඒජන්සි සතු කුඩා වතු | 19 | 98 |
| 14. | ලාංකික පුද්ගලයන් | 2,771 | 95,356 |
| 15. | ලාංකික නොවන පුද්ගලයන් | 72 | 4,705 |
| 16. | ලාංකික සහ ලාංකික නොවන පුද්ගලයන් | 11 | 1,658 |
| 17. | ලාංකික පුද්ගලයන් සතු කුඩා වතු | 1,29,033 | 1,23,430 |
| | | 1,32,803 | 6,00,226 |

මාර්ගය : ශ්‍රී ලංකා තේ මණ්ඩලය.

### තේ වතුවල විශාලත්වය—1978

| ප්‍රමාණය | අක්කර ගණන |
|---|---|
| අක්කර 10ට අඩු ... ... ... | 1,23,528 |
| අක්කර 10 සිට 100 දක්වා ... ... | 93,616 |
| අක්කර 100 සිට 500 දක්වා ... ... | 1,48,040 |
| අක්කර 500 හා ඉහළ ... ... | 2,35,042 |
| | 6,00,226 |

**මාර්ගය :** ශ්‍රී ලංකා තේ මණ්ඩලය.

### තේ : අක්කර ගණන, නිමැවුම, අපනයනයන්

| වර්ෂය | අක්කර ගණන | නිමැවුම රු: දශ ලක්ෂ | අපනයනයන් රු. දශ ලක්ෂ |
|---|---|---|---|
| 1968 | 5,97,490 | 496.0 | 459.1 |
| 1970 | 5,92,499 | 462.8 | 468.0 |
| 1971 | 5,97,191 | 470.1 | 480.0 |
| 1975 | 5,97,691 | 471.1 | 468.9 |
| 1976 | 5,94,481 | 433.3 | 440.8 |
| 1977 | 5,98,024 | 459.8 | 409.5 |
| 1978 | 6,00,226 | 438.7 | 424.6 |

**මාර්ගය :** ශ්‍රී ලංකා තේ මණ්ඩලය.

### තේ : අපනයන ඉපැයීම් හා මිළ ගණන්

| වර්ෂය | අපනයන ඉපැයීම් රු. දශලක්ෂ | නැ.ද.නො. මිළ රාත්තලකට රුපියල් |
|---|---|---|
| 1968 | 1,162 | 2.53 |
| 1970 | 1,120 | 2.44 |
| 1971 | 1,145 | 2.56 |
| 1975 | 1,932 | 4.13 |
| 1976 | 2,100 | 4.77 |
| 1977 | 3,502 | 8.55 |
| 1978 | 6,401 | 15.07 |

**මාර්ගය :** ශ්‍රී ලංකා තේ මණ්ඩලය හා රේගු වාර්තා.

### ලංකාවේ තේ මිළට ගන්නා රටවල්—1978

| වෙළඳ කාණ්ඩය | ප්‍රමාණය කි.ග්‍රෑ. දශලක්ෂ |
|---|---|
| පොදු රාජ්‍ය මණ්ඩලයේ රටවල් ... ... | 51.3 |
| පොදු රාජ්‍ය මණ්ඩලයේ නොවන රටවල්* ... | 141.4 |
| | 192.7 |

* වෙනත් විදේශීය රටවල්ය

**මාර්ගය :** රේගු වාර්තා.

### රබර් වතුවල විශාලත්වය—1978

| ප්‍රමාණය | අක්කර ප්‍රමාණය |
|---|---|
| කුඩා ඉඩම් කාණ්ඩ ... ... | 1,71,024 |
| අක්කර 10 සිට 100 දක්වා ... ... | 1,30,137 |
| අක්කර 100 සිට ඉහළ ... ... | 2,58,096 |
| | 5,59,257 |

**මාර්ගය :** රබර් පාලන දෙපාර්තමේන්තුව.

ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව

### රබර් : අක්කර ගණන, නිමැවුම හා අපනයනය

| වර්ෂය | අක්කර ගණන | නිමැවුම් රා. දශලක්ෂ | අපනයනය රා. දශලක්ෂ |
|---|---|---|---|
| 1968 | 5,72,909 | 328.0 | 328.3 |
| 1970 | 5,69,973 | 350.9 | 354.2 |
| 1971 | 5,67,994 | 311.0 | 285.2 |
| 1975 | 5,62,494 | 327.9 | 354.9 |
| 1976 | 5,60,872 | 335.4 | 299.8 |
| 1977 | 5,59,850 | 322.0 | 295.4 |
| 1978 | 5,59,257 | 343.1 | 304.3 |

(ඉදිරියට ගෙනආ අපනයනයන් ද ඇතුලත්ව)

**මාර්ගය :** රේගු වාර්තා සහ රබර් පාලන දෙපාර්තමේන්තුව.

### රබර් : අපනයන ඉපැයීම් හා මිළ ගණන්

| වර්ෂය | අපනයන ඉපයීම් රුපියල් දශලක්ෂ | කොළඹ වෙළඳ පොළ මිළ ගණන් ආර්.එස්.එස්. 1 රාත්තලක් රුපියල් |
|---|---|---|
| 1968 | 331 | 0.88 |
| 1970 | 440 | 0.91 |
| 1971 | 307 | 0.79 |
| 1975 | 654 | 1.33 |
| 1976 | 830 | 1.86 |
| 1977 | 931 | 1.96 |
| 1978 | 2,025 | 3.15 |

**මාර්ගය :** රේගු වාර්තා සහ රබර් පාලන දෙපාර්තමේන්තුව.

### ලංකාවේ රබර් මිළට ගන්නා රටවල්—1978

| වෙළඳ කාණ්ඩය | | ප්‍රමාණය කි.ග්‍රෑ. දශලක්ෂ |
|---|---|---|
| පොදු රාජ්‍ය මණ්ඩලයේ රටවල් ... | ... | 10.2 |
| පොදු රාජ්‍ය මණ්ඩලයේ නොවන රටවල්* | ... | 126.5 |
| | | 136.7 |

*වෙනත් විදේශීය රටවල්.

**මාර්ගය :** රේගු වාර්තා.

### ප්‍රධාන පොල් නිෂ්පාදන : අපනයන සහ අපනයන ආදයම

| වර්ෂය | කොප්පරා ප්‍රමාණය (කිලෝ '000) | වටිනාකම (රු. '000) | පොල්තෙල් ප්‍රමාණය (කිලෝ'000) | වටිනාකම (රු. '000) | කපාපු පොල් ප්‍රමාණය (කිලෝ '000) | වටිනාකම (රු. '000) |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1968 | 21,604 | 33,703 | 64,077 | 1,32,991 | 70,209 | 1,63,820 |
| 1969 | 19,338 | 26,009 | 56,059 | 1,07,860 | 51,739 | 87,410 |
| 1970 | 15,518 | 22,720 | 58,031 | 1,16,376 | 49,121 | 98,070 |
| 1971 | 17,495 | 24,089 | 70,538 | 1,48,731 | 52,996 | 1,03,286 |
| 1972 | 44,281 | 51,672 | 86,802 | 1,32,306 | 49,373 | 79,307 |
| 1973 | 2,784 | 3,554 | 18,351 | 26,889 | 37,707 | 1,11,129 |
| 1974 | 406 | 907 | 21,845 | 1,41,321 | 42,563 | 2,51,783 |
| 1975 | 1,415 | 6,755 | 54,472 | 1,87,838 | 59,307 | 1,92,955 |
| 1976 | 1,277 | 7,004 | 60,608 | 1,87,958 | 45,988 | 1,79,589 |
| 1977 | 275 | 2,200 | 9,108 | 40,100 | 30,400 | 2,92,400 |
| 1978 | 924 | 10,000 | 30,000 | 3,22,000 | 51,000 | 6,39,000 |

**මාර්ගය :** රේගු වාර්තා.

### කොළඹ වෙළඳ පොල මිළ ගණන්

(කිලෝ ග්‍රෑමයක්) රුපියල්

| වර්ෂය | කොප්පරා | පොල් තෙල් | කපාපු පොල් |
|---|---|---|---|
| 1968 | 1,01 | 1.49 | 1.74 |
| 1969 | .94 | 1.43 | 1.28 |
| 1970 | .27 | 1.48 | 1.41 |
| 1971 | .84 | 1.38 | 1.28 |
| 1972 | .77 | 1.12 | 1.34 |
| 1973 | 1.27 | 1.46 | 1.98 |
| 1974 | 2.21 | 3.45 | 3.13 |
| 1975 | 1.15 | 2.04 | 1.93 |
| 1976 | 1.83 | 2.91 | 3.34 |
| 1977 | 3.44 | 5.67 | 5.95 |
| 1978 | 3.37 | 5.24 | 5.58 |

**මාර්ගය :** ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.

## ගව ආදී සතුන් පිළිබඳ සිතියම I

ගවයින්, මීහරකුන්, එළුවන්



# ගව ආදී සතුන් පිළිබඳ සිතියම II

## කුකුළු ආදී සතුන්



## භූමි භාවිතය පිළිබඳ සිතියම II (වතු කෘෂිකර්මය)

තේ, රබර්, හා පොල්



ගොවිපල ප්‍රදේශ පැතිරී ඇති ආකාරය එක් අයෙකුට අක්කර වලින් (කුඩා ඉඩම්)





තේ රබර් සහ පොල් අක්කර ප්‍රමාණය—1977
තේ
රබර්
පොල්
1973 කෘෂි සංගණනය
හතරැස් අහල් භාගය = 1,00,000 හෙක්ටයාර්
මුළු දිවයිනේ අක්කර ප්‍රමාණය හෙක්ටයාර් වලින්
242013
451472
1/2,000,000
දිස්ත්‍රික්ක
1. කොළඹ
2. මහනුවර
3. කළුතර
4. ගාල්ල
5. මාතර
6. කෑගල්ල
7. යාපනය
8. නුවරඑළිය
9. කුරුණෑගල
10. බදුල්ල
11. රත්නපුර
12. මාතලේ
13. හම්බන්තොට
14. පුත්තලම
15. මඩකලපුව
16. අම්පාර
17. ත්‍රිකුණාමලය
18. අනුරාධපුරය
19. පොළොන්නරුව
20. මන්නාරම
21. මොණරාගල
22. වවුනියාව

### ලංකාවේ කොප්පරා මිළට ගන්නා රටවල්—1978

| වෙළඳ කාණ්ඩය | ප්‍රමාණය කි.ග්‍රෑම් දශලක්ෂ |
|---|---|
| පොදු රාජ්‍ය මණ්ඩලයේ නොවන රටවල්* ... ... | 0.9 |
| | 0.9 |

මාර්ගය : රේගු වාර්තා.

### ලංකාවේ පොල්තෙල් මිළට ගන්නා රටවල්—1978

| වෙළඳ කාණ්ඩය | ප්‍රමාණය කි.ග්‍රෑම් දශලක්ෂ |
|---|---|
| පොදු රාජ්‍ය මණ්ඩලයේ රටවල් ... ... ... | 11.9 |
| පොදු රාජ්‍ය මණ්ඩලයේ නොවන රටවල්* ... ... | 18.4 |
| | 30.3 |

මාර්ගය : රේගු වාර්තා.

### ලංකාවේ කපාපු පොල් මිළට ගන්නා රටවල්—1978

| වෙළඳ කාණ්ඩය | ප්‍රමාණය කි.ග්‍රෑම් දශලක්ෂ |
|---|---|
| පොදුරාජ්‍ය මණ්ඩලයේ රටවල් ... ... ... | 11.6 |
| පොදුරාජ්‍ය මණ්ඩලයේ නොවන රටවල්* ... ... | 39.4 |
| | 51.0 |

මාර්ගය : රේගු වාර්තා.

*වෙනත් විදේශීය රටවල්.

**මාර්ගය :** ශ්‍රී ලංකා තේ මණ්ඩලයේ වාර්ෂික වාර්තාව, රබර් පාලකගේ පාලන වාර්තාව පොල් සංවර්ධන අධිකාරිය මහ බැංකුවේ වාර්ෂික වාර්තාව, ශ්‍රී ලංකා රේගු වාර්තා.

පොල් පිළිබඳ අපනයන සංඛ්‍යා අදල වනුයේ කොප්පරා, පොල්තෙල් හා කපාපු පොල් සඳහා පමණි.

# ගොවි ආර්ථිකය

වතු කෘෂිකර්මය මෙන් නොව ලංකාවේ ගොවි කෘෂිකර්මයෙන් කෙරෙනුයේ මූලික වශයෙන් රටතුල පරිභෝජනයට ගැනෙන ආහාර භෝග වගාවයි.

ගොවි කෘෂිකර්මයට අයත් ප්‍රධානතම වගාව වන වී ගොවිතැන කෙරෙනුයේ කුඩා ඉඩම් කාණ්ඩ වශයෙනි. ඉන් 65%ක් පමණ අක්කර දෙක හමාරකට අඩු ඉඩම් කාණ්ඩ වන අතර 35%ක පමණ වන ඉතිරි කොටස වගා කෙරෙනුයේ අක්කරයකටත් අඩු ඉඩම් කොටස් වශයෙනි. අක්කර 5 කට වැඩි බිම් කැබලි අත්තේ වී වගාකර ඇති මුළු අක්කර ප්‍රමාණයෙන් 16%ක ප්‍රාමණයකි. 1978 වසරේ අස්වද්දන ලද බිම් ප්‍රමාණය, එනම් වී වගාව සඳහා සකස් කරන ලද බිම් ප්‍රමාණය, අක්කර දශලක්ෂ 1.6 හෙවත් හෙක්ටෙයාර් දශලක්ෂ 0.66 යයි ගණන් බලා ඇත.

මෙම අක්කර ප්‍රමාණයෙන් අක්කර දශලක්ෂ 0.9 ක් හෙවත් හෙක්ටෙයාර් දශලක්ෂ 0.37 ක් පමණ පිහිටා ඇත්තේ වියළි කළාපයේය. ඉතිරි අක්කර දශලක්ෂ 0.7 හෙවත් හෙක්ටෙයාර් දශලක්ෂ 0.29 තෙත් කළාපයේ පිහිටා ඇත. වී වගා කරන ප්‍රධාන කන්න දෙකකි. ඒවා යල සහ මහ නමින් හැඳින්වේ. මේ කන්න දෙක දළ වශයෙන් මෝසම් කාල දෙකට අයත් වේ. මහ හෙවත් ප්‍රධාන වගා කන්නය නොවැම්බර් සිට මාර්තු දක්වා වන ඊසාන දිග මෝසම් සමය තුල ගැනේ. අනෙක් අතින් යල් කන්නය මැයි සිට සැප්තැම්බර් දක්වා වන නිරිත දිග මෝසම් සමය තුල ගැනේ.

විශේෂයෙන්ම වී ගසට එහි වැඩෙන කාලයේදී ප්‍රමාණවත් ජල සම්පාදනයක් අවශ්‍ය කෙරේ. ඒ අනුව වැඩිපුර අස්වැන්න ලබාගැනීම සඳහා බලපාන වැදගත් සාධකයක් නම් හොඳ වර්ෂාපතනයත් හා ජලය සුදුසු ලෙස පාලනය කර ගැනීමත්ය. ජපානයේ හිම දියවීමෙන් ලැබෙන ජලයත් බුරුමය, ඉන්දියාව, තායිලන්තය සහ චීනයේ මෙන් මුළු අවුරුද්ද පුරාම ජලය ඇති ගංගාත් මෙන් වසර පුරාම දිය ලබාගන්නා වාරිමාර්ග ක්‍රමයක් ලංකාව සතුව නැත. එබැවින් ප්‍රධාන වාරිමාර්ග ඇති ප්‍රදේශවල පවා වී ගොවිතැන කරන්නට සිදුව ඇත්තේ වර්ෂාපතනයේ ආධාරයෙනි. මේ නිසා ලංකාවේ වී ගොවිතැනින් ලැබෙන අස්වැන්න ප්‍රමාණයේත් මුළු නිමැවුමේත් වරින් වර සිදුවන අඩු වැඩිවීම් නොවැළැක්විය හැකි ලක්ෂණයකි.

අස්වද්දන ලද මුළු බිම් ප්‍රමාණය වූ අක්කර දශලක්ෂ 1.6 නොහොත් හෙක්ටෙයාර් දශලක්ෂ 0.66න් අක්කර දශලක්ෂ 0.6 ක් නොහොත් හෙක්ටෙයාර් දශලක්ෂ 0.25 සම්පූර්ණයෙන්ම වර්ෂා ජලයෙන් පෝෂිත වේ. අක්කර දශලක්ෂ 0.5 ක් නොහොත් හෙක්ටෙයාර් දශලක්ෂ 0.19 සුළු වාරිමාර්ග ක්‍රම මගින්ද අක්කර දශලක්ෂ 0.5 නොහොත් හෙක්ටෙයාර් දශලක්ෂ 0.22 ප්‍රධාන වාරිමාර්ග ක්‍රම මගින්ද පෝෂණය වේ. වර්ෂා ජලයෙන් පෝෂිත වන ප්‍රදේශයෙන් හරි අඩකට මඳක් වැඩි ප්‍රමාණයක් අයත් වන්නේ තෙත් කලාපයටයි.

සාර්ථක ලෙස වී වගා කිරීම සඳහා කලට වේලාවට ජලය ලබාදෙන ස්ථිර ජල සම්පාදන ක්‍රමයක්ද වඩා තද නොවූ මෙන්ම වඩා බුරුල් ද නොවූ තරමක් ජලය බැසයන අඩු ලවනතාවයෙන් යුත් තරමක සාරවත් පසක් ද තිබිය යුතුය.

වර්ෂාපතනය සාමාන්‍ය අන්දමින් ලැබෙන අවුරුද්දක මහ කන්නයට අක්කර දශලක්ෂ 1.3 ක් හා යල කන්නයට අක්කර දශලක්ෂ 0.7 ක්ද පමණ වගා කිරීම නොකළ හැක්කේ නොවේ. සාමාන්‍යයෙන් සලකා බලන කල මුළු කුඹුරු බිම් ප්‍රමානයෙන් 85% ක් මහ කන්නයේදී ද 50% ක් යල කන්නයේදී ද වගාකෙරේ.

වී වගාව කෙරේ බලපාන වැදගත් සාධකයක් නම් පැල සිටුවීම, පෙළට බීජ සිටුවීම, වල්පැලෑටි නෙළීම, රසායන ද්‍රව්‍ය යෙදීමෙන් පැලෑටි මර්ධනය කිරීම, ඉතාම සුදුසු අන්දමින් රසායනික පෝර වර්ග යෙදීම සහ දියුණු බීජ වී වර්ග පාවිච්චි කිරීම ආදී දියුණු වගාක්‍රම පුළුල් වශයෙන් යොදා ගැනීමයි.

දැනට ජාත්‍යන්තර සහල් පර්යේෂණ ආයතන මගින් සොයා ගන්නා ලද අළුත් බීජ වර්ග මෙරට පාවිච්චි කරනු ලැබේ. එමෙන්ම රෝග මර්ධන ශක්තිය වැඩි, පෝර යෙදීමෙන් වැඩි අස්වැන්නක් ලබාගත හැකි හා හොඳ තත්වයේ සහල් ලබාදෙන දියුණු නව බීජ වර්ග සම්බන්ධයෙන් දැනට පර්යේෂණ කරගෙන යනු ලැබේ. අළුතින් සොයා ගන්නා මෙම බීජ වර්ග යථා කාලයේදීම මෙරට වී අස්වැන්නේ මහත් දියුණුවක් ඇති කිරීමට හේතුවනු ඇතැයි අපේක්ෂා කෙරේ. මේ බීජ අතර වඩාත් වැදගත් ඒවානම් බීජී 11–11, බීජී 90–2, බීජී 34–6 සහ බීජී 34–8 වේ.

ලෝකයේ නිෂ්පාදනය කැරෙන සහල් වලින් 90% ක්ම වගා කැරෙනුයේත් ආහාරය පිණිස ගනු ලබන්නේත් ආසියාකරයේයි. එසේ වුවද ආසියාවේ වැඩි ප්‍රදේශයක අක්කරයකට ලැබෙන සාමාන්‍ය අස්වැන්න ප්‍රමාණය ටොන් භාගයක් පමණ වේ. ජපානයේ තත්ත්වය මීට වඩා වෙනස් ය. එහි අක්කරයකට ලබාගන්නා අස්වනු ප්‍රමාණය ඉහතකී ප්‍රමාණය මෙන් සතර හෝ පස් ගුණයක් පමණ වේ. මෙයට ප්‍රධාන වශයෙන් හේතුවී ඇත්තේ ආසියාවේ විවිධ ප්‍රදේශවල විවිධ වී වර්ග වගා කිරීමයි. වී වර්ගවල විවිධත්වය නොහොත් පස් වර්ග සහ දේශගුණික තත්වවලට **ගැල**

න අයුරින් වී වගා කිරීම පමණක්ම නොව සහල් පරිභෝජනය කෙරෙන රටවල අනුභව කිරීමට ඇති රුචිකත්වය තද වෙනස් වේ. උදාහරණයක් වශයෙන් ශ්‍රී ලංකාව, ඉන්දියාව සහ බුරුමය යන රටවල මිනිසුන් ඇලෙනබව අඩු බතට වඩාකැමති අතර ඈත පෙරදිග රටවල අය වඩාත් ඇලෙනසුළු බැවින් යුත් සහල් වර්ගවලට වැඩි කැමැත්තක් දක්වයි. මේ හැරුණුවිට ජපානයේ ඉතා වැඩි අස්වැන්නක් ගෙන දෙන සහල් වර්ග ලංකාව, ඉන්දියාව, බුරුමය වැනි රටවල් සරුව වැඩෙන්නේද නැත. අනෙක් අතින් පසුව සඳහන් කළ රටවල වැඩෙන දේශීය වී වර්ග පැරණි කෘෂිකර්ම ක්‍රමවලට සරිලන පරිදි හොඳින් උපයෝගී කොටගෙන තිබේ. ලංකාවේ ගොවියා ජපානයේ ගොවියාට වඩා අඩුවෙන් මහන්සිවී වැඩ නොකලද පස දේශගුණික තත්ත්ව සහ බීජ වර්ග අනුව ලබන ප්‍රතිඵල සීමාවී ඇත. අළුත් බීජ වර්ග යොද ගැනීම කාලාන්තරයක් තිස්සේ පැවත එන මෙවැනි අඩුලුහුඩුකම් සමහරක් මගහරවා ගැනීමට ගන්නා ප්‍රයත්නයක් වේ.

ලංකාවේ වඩාත් හොඳින් වී වගාව කෙරෙනුයේ මැදරට තෙත් කලාපයේය. මෙහි කුඹුරුවලින් වැඩි කොටසක් යල මහ දෙකන්නයේ වපුරනු ලැබේ. එහි අස්වැන්න සරුවන අතර දියුණු වගා ක්‍රමද යොද ගනී. අඩුම අස්වැන්න ලැබෙන්නේ ලංකාවේ ජනගහණය ඉතාමත් අධික පහතරට තෙත් කලාපයේය. නව දියුණු වගා ක්‍රමද මෙහි පුළුල් වශයෙන් යොද නොගන්නා අතර, වගා ක්‍රමද පැරණි ඒවාය. මෙයට හේතුවී ඇත්තේ ජල ගැලීම, ජලය හොඳින්ම බැස නොයාම වැනි භෞතික හේතුන් වන්නට පිළිවන. අනෙක් අතින් වියළි කලාපයේ වී වගාවට වඩාත්ම යෝග්‍ය බිම් ඇති මුත්, සංකීර්ණ සමාජ හා සංවිධානාත්මක ගැටළු හේතුකොටගෙන වඩාත්ම අක්‍රමවත් සහ උදාසීන වගා ක්‍රම දක්නට ලැබෙනුයේ මෙහිය.

ශ්‍රී ලංකාවේ වී ගොවියාගේ ගොවිතැන් කිරීමට ඇති අයිතිය 1958 කුඹුරු පනතින් ආරක්ෂා වී ඇත. ලංකාවේ " අක්කරයකට අඩු ඉඩම් ගණයට " අයත් කුඹුරු අක්කර දශලක්ෂ 0.8 ක පමණ ප්‍රමාණයක් භුක්ති විඳින අඳ ගොවියෝ දශලක්ෂ 1.3 ක් පමණ සිටිත්.

මෑතදී පවත්වන ලද කෘෂිසමීක්ෂණයකින් හෙලිවූ පරිදි වී වගා කරන්නන්ගෙන් 60% ක් පමණ කුඹුරු හිමියන් වන අතර දළ වශයෙන් 30% ක පමණ ප්‍රමාණයක් අඳ ගොවියන් වෙති.

ගොවීන් විසින් වී හැර වෙනත් නොයෙක් වර්ගවල භෝගද වගා කරනු ලැබේ. කුරක්කන්, ඉරිඟු, ඇට වර්ග, මුං, අමු, මිරිස්, එළවළු, ලූණු, අර්තාපල් හා දුම්කොළ මේවා අතර වේ. මේ වගාවන්ගෙන් වැඩි කොටසක් කෙරෙනුයේ හේන් ගොවිතැන් වශයෙනි. එහෙත් යාපනේ ප්‍රදේශයේ මිරිස්, ලූණු හා දුම්කොළ වගා කෙරෙනුයේ ජල සම්පාදන ක්‍රම ආධාරයෙනි. යාපනේ ප්‍රදේශයේ මෙන් විධිමත් වගාක්‍රම යටතේ බදුල්ල, නුවර එළිය, මහනුවර, මාතලේ සහ වව්නියා දිස්ත්‍රික්කවල මෙම භෝග වගාව කරනු ලැබේ. 1977/78 මහ සහ යල කන්න තුල ඇස්තමේන්තු කර ඇති පරිදි තෙත් භෝග වගා කර ඇති බිම් ප්‍රමාණය මිරිස් අක්කර 1,24,968 රතුලූණු අක්කර 20,428 ඉරිඟු අක්කර 57,509, කව්පි 33,206, කුරක්කන් අක්කර 79,000 සහ අල භෝග වර්ග අක්කර 2,41,812 ක් දැවේ.

### වී නිෂ්පාදනය සහ අස්වැන්න

| වගා වර්ෂය | වී නිෂ්පාදනය බුසල් දශලක්ෂ | සාමාන්‍ය අස්වැන්න අක්කරයකට/බුසල් |
|---|---|---|
| 70/71 | 66.9 | 45.91 |
| 71/72 | 62.9 | 46.87 |
| 72/73 | 62.9 | 44.58 |
| 73/74 | 76.8 | 45.65 |
| 74/75 | 55.3 | 44.04 |
| 75/76 | 60.0 | 44.90 |
| 76/77 | 80.4 | 44.88 |
| 77/78 | 90.6 | 50.83 |

මාර්ගය : ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව,

### සහල් නිෂ්පාදනය සහ ආනයනය

| වර්ෂය | සහල් නිෂ්පාදනය මෙ. ටොන් '000 වලින් | සහල් ආනයනය මෙ. ටොන් '000 වලින් |
|---|---|---|
| 1968 | 907.8 | ... |
| 1969 | 922.1 | 310 |
| 1970 | 1,092.7 | 482 |
| 1971 | 950.6 | 341 |
| 1972 | 893.5 | 267 |
| 1973 | 893.5 | 345 |
| 1974 | 1,092.7 | 303 |
| 1975 | 922.1 | 452 |
| 1976 | 851.8 | 425 |
| 1977 | 1,140.6 | 542 |
| 1978 | 1,285.5 | 187 |

මාර්ගය : ජනලේඛණ හා සංඛ්‍යා ලේඛණ දෙපාර්තමේන්තුව.
කෘෂිකර්ම දෙපාර්තමේන්තුව.

### කෘෂි සංගණනය

### කුඩා වතු කාණ්ඩ—1973

| මුළු සංඛ්‍යාව | වී, ගොඩ ගොවිතැන් සහ ගෙවතු යටතේ වාර්තා වී ඇති බිම් ප්‍රමාණය (අක්කර) | කුඹුරු පමණක් (අස්වැද්දුම් කොට ඇති අක්කර ප්‍රමාණය) |
|---|---|---|
| 16,45,260 | 38,48,745 | 11,89,075 |

### ගෙවතු කාණ්ඩවල විශාලත්වය

| වතු කාණ්ඩවල විශාලත්වය | මුළු ඉඩම් කාණ්ඩ සංඛ්‍යාව | ඉඩම් කාණ්ඩවල මුළු බිම් ප්‍රමාණය (අක්කර) |
|---|---|---|
| අක්කර 1/8ට අඩු කෘෂි ඉඩම් කාණ්ඩ | 1,32,008 | 7,986 |
| අක්කර $\frac{1}{8}$ හා අක්කර $\frac{1}{4}$ ට අඩු | 1,51,612 | 22,731 |
| අක්කර 1/4 හා අක්කර 1/2ට අඩු | 2,12,858 | 60,274 |
| අක්කර 1/2 හා අක්කර 1ට අඩු | 2,50,317 | 1,53,568 |
| අක්කර 1 හා 2ට අඩු | 3,17,185 | 4,01,118 |
| අක්කර 2 හා අක්කර 3ට අඩු | 1,87,064 | 4,23,059 |
| අක්කර 3 හා අක්කර 4ට අඩු | 1,20,171 | 3,90,712 |
| අක්කර 4 හා අක්කර 5ට අඩු | 78,213 | 3,31,279 |
| අක්කර 5 හා අක්කර 10ට අඩු | 1,47,933 | 9,34,294 |
| අක්කර 10 හා අක්කර 15ට අඩු | 24,514 | 2,84,108 |
| අක්කර 15 හා අක්කර 20ට අඩු | 8,165 | 1,36,864 |
| අක්කර 20 හා අක්කර 25ට අඩු | 4,417 | 95,942 |
| අක්කර 25 හා අක්කර 50ට අඩු | 7,071 | 2,35,960 |
| අක්කර 50 හා ඊට වැඩි ... | 3,732 | 3,70,849 |
| මුළු ප්‍රමාණය | 16,45,260 | 38,48,744 |

මාර්ගය : 1973 කෘෂි සංගණනය—අංක 1 මුද්‍රණය අවසන් සටහන්.

## ඉඩම් භාවිතය පිළිබඳ සිතියම 1 (ගොවි කෘෂිකර්මය)

### වී, වෙනත් ස්ථිර ආහාර බෝග සහ තාවකාලික ආහාර බෝග





අස්වැද්දුම් කර ඇති කුඹුරු—1977
හතරැස් අඟල් භාගය = 25,000 හෙක්ටයාර්
මුළු දිවයිනේ
642,885 හෙක්ටයාර්
දිස්ත්‍රික්ක
1. කොළඹ
2. මහනුවර
3. කළුතර
4. ගාල්ල
5. මාතර
6. කෑගල්ල
7. යාපනය
8. නුවරඑළිය
9. කුරුණෑගල
10. බදුල්ල
11. රත්නපුර
12. මාතලේ
13. හම්බන්තොට
14. පුත්තලම
15. මඩකලපුව
16. අම්පාර
17. ත්‍රිකුණාමලය
18. අනුරාධපුරය
19. පොළොන්නරුව
20. මන්නාරම
21. මොණරාගල
22. වව්නියාව
1/2,000,000

# කර්මාන්ත

රාජ්‍ය කාර්මික සංස්ථාවන් හා රජයේ ආධාර ලබන සමාගම් ඇතිවීමත් සමග නිෂ්පාදන අංශයෙහිලා රජය ප්‍රධාන තැනක් ගනී. මෙහි ප්‍රතිඵලයක් වශයෙන් නිෂ්පාදන අංශයෙන් දළ ජාතික නිෂ්පාදනයට වන එකතුවෙහි කැපී පෙනෙන වර්ධනයක් මෑත අතීතයේදී දක්නට ලැබිණ.

ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව විසින් 1978දී පවත්වන්නට යෙදුණු නිෂ්පාදන කර්මාන්ත පිළිබඳ වාර්ෂික සමීක්ෂණයෙන් හෙළිවුණ පරිදි කර්මාන්ත හා විද්‍යා කටයුතු අමාත්‍යාංශය විසින් අනුමත කරන ලද නිෂ්පාදන කර්මාන්ත වලින් දළ දේශීය නිෂ්පාදනයට එකතුවන ප්‍රමාණය සියයට 11.4 බවට ගණන් බලා ඇත.

රාජ්‍ය කාර්මික සංස්ථාවල දළ නිමැවුම් වටිනාකම හා රැකියා පිළිබඳ සංඛ්‍යා පහත දැක්වේ:—

| සංස්ථාවේ නම | දළ නිමැවුම (රුපියල්වලින්) 1978 | මුළු රැකිරක්ෂා ප්‍රමාණය 1978 |
|---|---|---|
| ලංකා සිමෙන්ති සංස්ථාව ... ... | 23,83,47,557 ... | 3,614 |
| ලංකා පිඟන් සංස්ථාව ... ... | 7,20,28,000 ... | 5,535 |
| ලංකා ධීවර සංස්ථාව ... ... | 67,54,600 ... | 1,918 |
| ලංකා සම්භාණ්ඩ සංස්ථාව ... ... | 1,96,30,000 ... | 1,020 |
| ලංකා ඛනිජ වැලි සංස්ථාව ... ... | 3,32,78,000 ... | 398 |
| ලංකා තෙල් සහ මේද සංයුක්ත මණ්ඩල ... | 13,36,00,556 ... | 1,130 |
| ලංකා ඛනිජ තෙල් නීතිගත සංස්ථාව ... | 2,62,41,00,000 ... | 4,156 |
| ලංකා තුනී ලෑලි සංස්ථාව ... ... | 6,22,58,000 ... | 2,586 |
| හණ කර්මාන්තය සංස්ථාව ... ... | 33,53,432 ... | 2,457 |
| ජාතික කඩදාසි සංස්ථාව ... ... | 18,07,15,104 ... | 4,812 |
| ජාතික ලුණු සංස්ථාව ... ... | 1,17,47,99,589 ... | 806 |
| ජාතික පේෂකර්ම සංස්ථාව ... ... | 45,88,30,410 ... | 13,431 |
| ශ්‍රී ලංකා ආර්යුවේද ඖෂධ සංස්ථාව ... | 74,21,307 ... | 249 |
| ශ්‍රී ලංකා පිටි සංස්ථාව ... ... | 23,03,63,890 ... | 765 |
| ශ්‍රී ලංකා රාජ්‍ය ලෝහ භාණ්ඩ සංස්ථාව ... | 2,57,69,000 ... | 1,589 |
| ශ්‍රී ලංකා වානේ සංස්ථාව ... ... | 21,05,95,854 ... | 1,923 |
| ශ්‍රී ලංකා සීනි සංයුක්ත මණ්ඩලය ... | 43,14,49,800 ... | 5,162 |
| ශ්‍රී ලංකා දුම්කොළ කර්මාන්ත සංස්ථාව ... | 4,39,47,250 ... | 690 |
| ශ්‍රී ලංකා ටයර් සංස්ථාව ... ... | 18,64,38,747 ... | 2,098 |
| රාජ්‍ය ඉස්කාගාර සංස්ථාව ... ... | 68,08,23,527 ... | 442 |
| රාජ්‍ය ආකර හා ඛනිජ සංස්ථාව ... | 2,40,66,053 ... | 2,248 |
| රාජ්‍ය දැව සංස්ථාව ... ... | 3,56,96,804 ... | 1,621 |
| | 6,89,14,67,480 | 58,651 |

## නිෂ්පාදන කර්මාන්ත

### රැකියා පිළිබඳ තත්ත්වය සහ නිමැවුම—1978

| කර්මාන්ත වර්ගය | රැකිරක්ෂා | නිමැවුම රුපියල් දශලක්ෂවලින් | නිමැවුම ප්‍රතිශතය |
|---|---|---|---|
| ආහාර පාන සහ දුම්කොළ | 17,975 | 3,094.8 | 33.1 |
| රෙදිපිළි ඇඳුම් පැළඳුම් සහ සම්භාණ්ඩ | 39,694 | 1,205.1 | 13.0 |
| රසායනික ද්‍රව්‍ය සහ රසායනික නිෂ්පාදන | 14,845 | 3,348.0 | 36.0 |
| ලී සහ ලී භාණ්ඩ | 5,212 | 93.0 | 1.0 |
| අලෝහමය ඛනිජ නිෂ්පාදන | 11,262 | 499.9 | 5.3 |
| හීන ලෝහ කර්මාන්ත | 2,441 | 229.0 | 2.4 |
| සෑදූ ලෝහ නිෂ්පාදන යන්ත්‍රෝපකරණ | 18,393 | 518.2 | 5.6 |
| කඩදාසි සහ කඩදාසි නිෂ්පාදන | 7,927 | 311.3 | 3.3 |
| වෙනත් නිෂ්පාදන කර්මාන්ත | 622 | 27.4 | 0.3 |
| එකතුව | 1,18,371 | 9,326.7 | 100.0 |

## මහ කොළඹ ආර්ථික කොමිෂන් සභාව

1978 අංක 4 දරණ මහ කොළඹ ආර්ථික කොමිෂන් සභා පණත අනුව ආයෝජන සැළසුම් කලාපයේ කර්මාන්ත ශාලා පිහිටුවීම, රැකියා සැපයීමේ අවස්ථා, පිටරට යැවීම සඳහා භාණ්ඩ නිෂ්පාදනය කිරීම, ප්‍රාග්ධන ආයෝජනය හා ශිල්පීය ක්‍රමවල වැඩි දියුණුව වැනි දෑ දිරිගැන්වීම සඳහා ම.කො.ආ.කො. පිහිටුවීමට අවකාශ ලැබේ.

කලාපීය ප්‍රථම ආයෝජන යෝජනා ක්‍රමය කටුනායක පිහිටුවීමට අදහස් කෙරේ. මෙය විශාලත්වයෙන් අක්කර 450ක් තරම් වේ. මහා මාර්ග, විදුලි බලය සහ ජලය සැපයීම වැනි අධෝව්‍යුහය සකස් කිරීමේ කටයුතු දැනටමත් අරඹා ඇත. දෙවන කලාපීය ආයෝජන යෝජනා ක්‍රමය කැළණි ගඟේ බටහිර බියගම ප්‍රදේශයේ ඉදිකිරීමට බලාපොරොත්තු වේ.

රැකියා සැපයීම සහ විදේශ මුදල් ඉපයීමේ මූලික අරමුණ ඇතිව කාර්මික සංවර්ධන කලාප පිහිටුවීම හැර, කැළණි ගඟේ උතුරු දිසාවේ වර්ග සැතපුම් 200ක් ඔබ්බට දිවයන මුළු අධිකාරී ප්‍රදේශයම සංවර්ධනය කිරීම පිළිබඳව වගකීමේ කාර්ය ද මෙම කොමිෂන් සභාවට පැවරී ඇත. මෙම ප්‍රදේශයට කටාන, මීගමුව, ජා-ඇල, වත්තල, බියගම, කැළණිය හා මහර ප්‍රදේශයෙන් කොටසක් අයත් වේ. ප්‍රදේශීය සංවර්ධන සැළැස්ම අනුව ජනයා පදිංචි කරන ප්‍රදේශ මායිම් ලකුණු කිරීම, නිවාස යෝජනා ක්‍රම, දියුණු මාර්ග හා ප්‍රවාහණ පහසුකම් ඇති කිරීම, සේවා කර්මාන්ත ඇති කිරීම හා නිශ්චිත නාගරික මධ්‍යස්ථාන දියුණු කිරීමට අරමුණු කර ඇත.

ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර යෝජනා ක්‍රමයට අයත් ප්‍රදේශය සහ යෝජිත කාර්මික ප්‍රදේශය



## මහ කොළඹ ආර්ථික කොමිෂන් සභාවේ බල ප්‍රදේශය



# ධීවර කර්මාන්තය

ලංකාව වටා ඇති මහාද්වීපික තටාකය මුහුදු ආහාරවලින් ගහනව පවතී. උතුරු හා වයඹ දෙසට පුළුල්ව විහිදී නොගැඹුරු පත්ලකින් කෙළවර වන මෙම තටාකය මන්නාරම බොක්ක, පෝක් වරාය හා පේද්‍රු ඉවුරින් සැදුම්ගෙන ඇත. මෙය ඉන්දියානු වෙරළ ඔස්සේ මහා ද්වීපික තටාකය කරා කච්චතිවුට බටහිර දෙසට වොජ් ඉවුර කරා විහිදී යයි. මුහුදු තටාකය ඔස්සේ සැතැප්ම 5ක දුර ප්‍රමාණයේ වෙරළබඩ මසුන් ලබා ගතහැකි ප්‍රමාණය වසරකට ටොන් 270,000 පමණ වන අතර වෙරළින් සැතැප්ම 20ක දුර තීරයේ එම ප්‍රමාණය දළ වශයෙන් ටොන් 850,000 පමණ වේ. මහාද්වීපික තටාකයෙන් ඔබ්බේ ගැඹුරු මුහුදේ සහ ඉන්දියන් සාගරයේ ගැඹුරු මුහුදු දියෙහි මසුන් මැරීම ඉතා සාර්ථක ළෙස කළහැකි බව සොයාගෙන ඇත.

ලංකාව අවට වෙරළබඩ ජලයේ විවිධ ප්‍රමාණයන් ගෙන් යුතු නොයෙක් වර්ගවල මසුන්ගෙන් ගහනව පවතී. අහල් දෙකක දිගින් යුත් හාල් මැස්සාගේ සිට අඩි 15 දක්වා දිග ප්‍රමාණයේ වන කොප්පරාවන්, මෝරුන් හා දැතිමෝරුන් ඇතුළු ආහාරයට ගන්නා මසුන් වර්ග 500කට වඩා මෙහි දක්නට ලැබේ. එසේම ඉස්සන්, පොකිරිස්සන්, සාලයින හා හුරුල්ලන්, වච්චාලයින්, පියාමැස්සන්, පරාවුන්, තෝරුන්, බලයින් හා ජීලාවන් ආදී මාළු වර්ග ද දක්නට ලැබේ. මූදු ඌරන් රංචු වශයෙන් සිටිතත් ඔවුන් මාළුදැල් ඉරාදමන හෙයින් මසුන් මරන්නන් ඔවුන් මගහරී. විශාල බලීන් වර්ගයේ තල්මසුන්ගේ පැටවුන්ගේ සිරුරු මුහුදු වෙරළට පාවී එන බැව් දක්නට ලැබී ඇත. ඩුංගො මත්ස්‍යයා මන්නාරම බොක්ක අසළ නොගැඹුරු දියේ වෙසෙන තවත් ක්ෂිරපායි සතෙකි.

ලංකාවේ මිරිදිය මසුන් ද දක්නට ලැබෙතත ඒ ප්‍රමාණයෙන් හා වර්ගවලින් අඩුය. මෙසේ වී ඇත්තේ විශේෂයෙන් මැද කඳු රටේ සිට සීඝ්‍රයෙන් ගලා එන ගංධාරා සග දියඇලිවලින් යුක්ත වන හෙයිනි. තෙත් කලාපය මැදින් ගලායන ගංහා වර්ෂය මුළුල්ලේම සාමාන්‍ය ඒකාකාර වේගයකින් ගලා එන නමුත්, වියළි කලාපයේ ගංහාවල ජල මට්ටමේ, සැලෙන අඩු වැඩිවීමක් දක්නට ලැබේ. ඒවා සමහරක් ඉතා පටු ඒවා වන අතර සමහරක් වැලි සැදී ඇති ගංපතුල් දක්නට ලැබේ. මිරිදිය මත්ස්‍යයන් බෝකළ හැකි ස්ථාන ඇත්තේ ජල සම්පාදන කටයුතු සඳහා වියළි ප්‍රදේශවල ජලය එක්රැස්කර තබාගැනීම පිණිස තනන ලද විශාල ජලාශවල පමණි. දිය යිනේ මිරිදිය රාශිභූතව ඇති ප්‍රදේශ ය අක්කර 200,000 පමණවේ යයි ගණන් බලා ඇත. මෙම ජලාශවල ජීවත්වන මසුන් වෙනස්වන වාතාවරණයක් යටතේ වාසය කිරීමට හැඩගැසිය යුතුය. රටතුළ ධීවර කර්මාන්තය දියුණු කිරීම සඳහා කඩිනම් වැඩ පිළිවෙලක් යටතේ මිරිදිය ධීවර මධ්‍යස්ථාන 13ක්ද, අර්ධ මිරිදිය ධීවර මධ්‍යස්ථාන 6ක්ද, දිස්ත්‍රික්ක මට්ටමින් තනාගෙන යනු ලැබේ. මහජන චීන සමූහාණ්ඩුවේ ආධාර ඇතිව උඩවලවේ විශාල පරිමානයේ ධීවර මධ්‍යස්ථානයක් තනා නිම කර ඇත. ගුරාමි, තිලපියා, ට්‍රෞට්, කොමන් හා සිල්වකාප් මෙහි දක්නට ලැබෙන මත්ස්‍ය වර්ගයෝ ය.

ප්‍රධාන වශයෙන් වියළිකලාපයේ වෙරළ ඔස්සේ දක්නට ලැබෙන ගංමෝයවල්,කලපු හා කරදිය වගුරුවල කරදිය මසුන් ඇල්ලීම කරන අතර, අක්කර 3,50,000ක පමණ ප්‍රදේශයක් මෙයට අයත් වේ. මෙහි සිටින මාළු වර්ග මුහුදේ සිටින මාළු වර්ගවලට වඩා බෙහෙවින් අඩුය. කදාමුතු බෙල්ලෝ (මුතු ලබාගත හැකි) කෑමට ගන්නා බෙල්ලන්, ඉස්සන්, ඉස්සන්, කටුසහිත බෙල්ලන්. පැන්ෂේල් බෙල්ලන්,මූදු කූඩැල්ලන්, කකුළුවන් සහ පර්ව් යන මාළු වර්ගද මේ අතර වේ. මේ වර්ග හැරුණු කළ ඉලයන්, වෙක්කන්, මීයන්, මීමැටියන් හා අහුළුවන් යන මාළු වර්ගද කලපුවල දක්නට ලැබේ. පෝක් වරායේ සහ මන්නාරම බොක්කේ වෙරළාසන්න දියෙහි බොහෝ ඈත කාලයේ සිටම සිප්පිකටු එකතු කරන්නන් බෙහෙවින් අගයන හක්ගෙඩි, කැකිරි සිප්පි හා ගෝනුසු සිප්පි, කවඩි හා කප්පින් වැනි නොයෙකුත් වර්ගවලට අයත් මරාල වර්ග දක්නට ලැබේ.

ලංකාවේ කාලගුණය කෙරේ මෝසම් ඍතු දෙක සැළකිය යුතු අන්දමින් බලපායි. මැයි සිට සැප්තැම්බර් මස දක්වා නිරිතදිග මෝසම් සුළංසමය තුළ ලංකාවේ බටහිර දිග වෙරළබඩ සුළං සහිත වැසි ඇතිවේ. අනෙක් අතින් ඊසානදිග මෝසම් සුළං නැගෙනහිර දිග වෙරළ ප්‍රදේශයට බලපායි. මෙම කාලය නොවැම්බර් සිට පෙබරවාරි දක්වා වේ.

මාළු අල්ලන ක්‍රම සම්ප්‍රදායික ක්‍රමවල සිට ධීවර සංස්ථාවේ නවීන යාන්ත්‍රික බෝට්ටු හා ට්‍රෝලර් යන්ත්‍ර දක්වා විවිධ වේ. යාන්ත්‍රික නොවන සම්ප්‍රදායික යාත්‍රාවලට ඔරු, වේලම්, තෙප්පම්, පහුරු හා කට්ටමරම අයත්වේ.

**මාළු අල්ලන යාත්‍රා:—**

පාරු—දිගින් මීටර් 12ක් පමණවන සමතලා පතුලක් සහිත ලීයෙන් තැනූ යාත්‍රාවකි. මේ වෙරළබඩ දියෙහි මාළුදැල් දැමීම සඳහා පාවිච්චි කරනු ලැබේ.

**වල්ලම්**—මීටර් 10 ක පමණ දිගින් යුත් විශාල මාළු දැල් දැමීම සඳහා පාවිච්චි කරනු ලබන යාත්‍රාවකි. වල්ලම් සාමාන්‍යයෙන් විශාල ආවරිත දියෙහි මසුන් ඇල්ලීම සඳහා යොදාගනු ලැබේ.

**ඔරු**—මීටර් 10 - 12ක දිගින් යුත් ලී කඳක් හාරාගැනීමෙන් සාදාගත් කොල්ලෑවක් සහිත යාත්‍රාවකි. මෙයට රුවලක් හා කොල්ලෑවක් යොදා ඇත. මීටර් 3 සිට 6 දක්වා දිගින් යුත් යාත්‍රාව ගෙවල්වල ආධාරයෙන් ගමන් කරන තනි ඔරුවකි.

**තෙප්පම්, කට්ටමරන් හා පහුරු**—තෙප්පම්, කට්ටමරම් හා පහුරු නම් හැඩයට කැපූ ලැලි එකතුකොට කඹවලින් බැඳ කුඤ්ඤ ගසා සකස්කර ඇති යාත්‍රාවකි.

**යාන්ත්‍රික බෝට්ටු**—යාන්ත්‍රික බෝට්ටු නම් එෆ්ආර්පී × 17′—18′ ප්‍රමාණයේ අශ්වබල 6—15 යන්ත්‍ර මගින් භූමිතෙල් හෝ පෙට්රල් යොදා ක්‍රියා කරවන ටොන් 3 1/2ක බරින් යුත් බෝට්ටු ය.

විශාල බෝට්ටුවල සිට දියට බසින කිමිදුන්කාරයින් විසින් කරනලද බෙල්ලන් ඇල්ලීමේ කාර්‍ය විශාල ධීවරයාත්‍රා මගින් ක්‍රියාකරන විශේෂයෙන් තැනවූ ඩ්‍රෙජර් යන්ත්‍ර මගින් දැනට කරගෙන යනු ලැබේ.

1978 වසරේ පාවිච්චිකර ඇති ධීවර යාත්‍රා ප්‍රමාණය පහත දැක්වේ :

| යාන්ත්‍රික | යාත්‍රා ප්‍රමාණය |
|---|---|
| අඩි 28–32 (ටොන් 3 1/2) බෝට්ටු ... ... | 2,171 |
| අඩි 17–18 බෝට්ටු ... ... ... | 2,531 |
| පිටත මෝටරය සවිකොට ඇති දේශීය යාත්‍රා ... | 2,499 |
| ටූනා බෝට්ටු ... ... ... | 02 |
| ට්‍රෝලර් යාත්‍රා ... ... ... | 05 |
| ටොන් 11 බෝට්ටු ... ... ... | 03 |
| ටොන් 10 බෝට්ටු ... ... ... | 10 |
| යාන්ත්‍රික නොවන වෙනස් හැඩයේ සහ ප්‍රමාණවලින් දේශීය යාත්‍රා ... ... ... | 15,744 |
| | 22,965 |

**මාර්ගය:** ධීවර අමාත්‍යාංශය.

ප්‍රධාන ධීවර මධ්‍යස්ථාන දෙකක් කේන්ද්‍රියකොට මාළු ගොඩබෑසීමේ පහසුකම් ඇති ධීවර ගම් 900ක් වේ. මෙම ගම් වල අවශ්‍ය මූලික පහසුකම් නොමැති අතර අල්ලනු ලබන මුළු මාළු ප්‍රමාණයෙන් 70%ක පමණ ප්‍රමාණයක් වෙරළබඩ එළිමහනෙම විකුණනු ලැබේ. කොළඹ (මෝදර) ගාල්ල හා ත්‍රිකුණාමලයේ ඇති ධීවර වරායවල් තුන හැරුණු කළ බේරුවල, මිරිස්ස, තංගල්ල, අම්බලංගොඩ, යාපනේ හා මීගමුවේ ද නැංගුරම්ලෑමේ හා ගොඩබෑමේ පහසුකම් ඇත. වෙන්නප්පුව හා මයිලිඩි යන නගරවලද එම පහසුකම් සැපයීමට පියවර ගෙන ඇත. මීගමුව, පුත්තලම්, යාපනේ හා මන්නාරම යන නගරවල දිනපතා අමු මාළු ටොන් 10,000කට අධික ප්‍රමාණයක් ගොඩබෑමට ඉඩකඩ ඇත.

බේරුවල ධීවර වරායේ දිනකට ටොන් 10 ක ප්‍රමාණයක් ශීත කිරීමට, අමු මාළු ටොන් 25 ක ප්‍රමාණයක් ගබඩාකර තබා ගැනීමට හා අයිස් කැට ටොන් 10 ක් නිෂ්පාදනය කිරීමට හැකියාව ඇති ශීතකරණ යන්ත්‍රාගාරයක් ඇත. මෙම යන්ත්‍රාගාරය අළුත්වැඩියා කිරීම සහ එයට අවශ්‍ය ඉන්ධන ද්‍රව්‍ය සැපයීමේ පහසුකම් ද සපයා ඇත.

දැනට ඇති මුළු අයිස් යන්ත්‍රාගාර සංඛ්‍යාව 30 කි. මින් 10 ක් පුද්ගලික අංශය මගින් පාලනය වේ. ලංකා ධීවර සංස්ථාව හා ලංකා ධීවර වරාය සංස්ථාව මගින් එවන් යන්ත්‍රාගාර 14 ක් මෙහෙයවනු ලැබේ. කොළඹ අයිස් යන්ත්‍රාගාරය මගින් නිෂ්පාදනය කළ හැකි අයිස් ප්‍රමාණය දිනකට ටොන් 40–60 අතර වේ.

අයිස් නිපදවීමේ යන්ත්‍රාගාර 8 ක් කොළඹ, ත්‍රිකුණාමලය, ගාල්ල හා මඩකලපුව යන නගරවල ඉදිකොට ඇත. අනුරාධපුරය හා මහනුවර කුඩා මිදවීමේ යන්ත්‍රාගාර දෙකක් ඉදිකොට ඇත.

මාළු රටතුළ පරිභෝජනයට ගනු ලබන වැදගත් ආහාර ද්‍රව්‍යයෙකි. අල්ලනු ලබන මුළු මාළු ප්‍රමාණයෙන් 90%ක් අමු මාළු වශයෙන් ප්‍රයෝජනයට ගනු ලබන අතර ඉතිරි 10% ප්‍රමාණය වියලන ලද, ජාඩි, ලුණු දමා දුම්ගස්සවන ලද මාළු ආදී වශයෙන් ප්‍රයෝජනයට ගනු ලැබේ. විශාල මාළු දැල් වලින් අල්ලනු ලබන කුඩා මාළු වර්ග සාමාන්‍යයෙන් වියලනු ලැබේ. මසුන් වියළීමේ කර්මාන්තයේ විශාල කොටසක් මන්නාරමේ (34%) ක් සහ යාපනේ (33%ක්) කෙරේ. ඉතිරි 33% පුත්තලම හා නැගෙනහිර වෙරළබඩ පළාත්වල වියලනු ලැබේ. මන්නාරමේ මාළු ටින්වල ඇසිරීමේ යන්ත්‍රාගාරයක් ලංකා ධීවර සංස්ථාවේ මෙහෙයවීම යටතේ ඇත. මෙහි සාඩින් හා ටූනා යන මාළු වර්ග විශාල වශයෙන් ටින් කිරීම සඳහා යොදා ගනු ලැබේ.

බෝට්ටු තැනීමේ අංගන 32 ක් ධීවර දෙපාර්තමේන්තුවේ ලියා පදිංචි කොට ඇත. මෙම මුළු සංඛ්‍යාවෙන් 16ක් මීගමුවේද, 4ක් කොළඹද, 3ක් මොරටුවේද ඉතිරිය ගාල්ල, මාතර, පුත්තලම හා වවුනියා දිස්ත්‍රික්ක ද කේන්ද්‍ර කොට පිහිටුවා ඇත. මෙම අංගන බොහොමයක තනනුයේ දැව යාත්‍රාය. සී-නෝර් ආධාර වැඩ පිළිවෙල යටතේ යාපනේ සී-නෝර් ආයතනය මගින් ෆේරෝ සිමෙන්ති බෝට්ටුද තනනු ලැබේ. පුද්ගලික අංශයේ සමාගම් මගින් තනනු ලබන 'ෆයිබර් ග්ලාස්' බෝට්ටු හැරුණු කළ සුළු පරිමාණයේ සමාගම් මගින් වෙනත් විවිධ ධීවර යාත්‍රා තැනීම කරනු ලැබේ.

කුඩා පරිමාණයේ බලවේග මධ්‍යස්ථාන 11 ක් කොළඹ හා යාපනේ ඉදිකොට ඇත. මෙම මධ්‍යස්ථාන දෙකෙහි ධීවර කර්මාන්තය සඳහා අවශ්‍ය මාළු දැල් රාත්තල් 4,20,000 ක ප්‍රමාණයක් නිෂ්පාදනය කිරීමේ හැකියාව ඇත.

සමහර ප්‍රධාන ධීවර ප්‍රදේශවල තැනින් තැන පිහිටුවා ඇති මෝටර් රථ අළුත් වැඩියා කිරීමේ වැඩ පොලවල් සහ තැනින් තැන යන විදුලි කාර්මිකයින් විසින් යාන්ත්‍රික බෝට්ටුවල අවශ්‍ය අළුත්වැඩියා කිරීම් කර දෙනු ලැබේ. පිටත මෝටර් රථ සහිත බෝට්ටු සහ මුහුදු යාත්‍රා අළුත්වැඩියා කිරීම්ද මෙම කම්හල්වල කරනු ලැබේ.

ධීවර කර්මාන්තය මගින් කෙළින්ම 58,000 කට පමණ රැකියා සැපයෙන අතර මාළු විකිණීම, බෙදාහැරීම් කටයුතු මෙන්ම බෝට්ටු තැනීම, මාළු දැල් විවීම සහ වෙනත් නොයෙකුත් ධීවර කටයුතුවල නියැලීමෙන් අමතර 14,000 කට පමණ අන්‍යාකාරයෙන් රැකියා සැපයේ. බටහිර වෙරළබඩ ධීවරයින් නැගෙනහිර වෙරළබඩ තීරයේ ධීවර මධ්‍යස්ථාන කරා යෑම් නිසා විශේෂයෙන් අප්‍රේල් ඔක්තෝබර් කාලය තුල සංක්‍රමණ ක්‍රියාවලියක් දැකිය හැක. ඍතු අනුව මෙසේ සංක්‍රමණය වන මුළු සංඛ්‍යාව 4,000ක් පමණ වේයයි ගණන් බලා ඇත.

ධීවර ජන කොටස් සම්බන්ධයෙන් මෑතදී කරන ලද සමාජ කාර්මික අධ්‍යයන අනුව වෙරළබඩ තීරයේ ජීවත්වන පවුල් 4,300 අතුරින් 83% ක්ම මසුන් මැරීම තම ප්‍රධාන වෘත්තිය කොට සලකන බැව් හෙළිවී ඇත. ධීවර පවුල් අතුරින් 40% කට පමණ මසුන් මැරීම සඳහා අවශ්‍ය උපකරණ නොමැති අතර 20% කට ධීවර යාත්‍රා ඇත්තේ නැත.

**අළුත් මාළු නිෂ්පාදනය (ටොන් දහස්)**

| කාණ්ඩය | 1970 | 1971 | 1972 | 1973 | 1974 | 1975 | 1976 | 1977 | 1978 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ගැඹුරු දියේ මසුන් ඇල්ලීම ... | 3.2 | 2.5 | 2.5 | 2.3 | 2.2 | 0.9 | 0.5 | 0.3 | 2.9 |
| වෙරළබඩ මසුන් ඇල්ලීම ... | 85.2 | 73.5 | 89.3 | 81.9 | 99.2 | 113.1 | 120.9 | 123.4 | 134.7 |
| රටතුළ මසුන් ඇල්ලීම ... | 8.2 | 8.0 | 8.3 | 6.9 | 7.5 | 13.1 | 12.3 | 12.8 | 16.5 |
| මුළු ගණන ... | 96.6 | 83.9 | 100.1 | 99.1 | 108.9 | 127.1 | 133.7 | 136.5 | 154.1 |
| 1970 නිෂ්පාදන දත්තවල ප්‍රතිශතයන් වශයෙන් ... | 100 | 86.0 | 103.6 | 102.6 | 112.7 | 131.6 | 138.4 | 141.3 | 159.5 |

මාර්ගය : ධීවර අමාත්‍යාංශය.

| අපනයන | 1973 | | 1974 | | 1975 | | 1976 | | 1977 | | 1978 | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | ප්‍රමාණය කි.ග්‍රෑ. | වටිනාකම රු. | ප්‍රමාණය කි.ග්‍රෑ. | වටිනාකම රු. | ප්‍රමාණය කි.ග්‍රෑ. | වටිනාකම රු. | ප්‍රමාණය කි.ග්‍රෑ. | වටිනාකම රු. | ප්‍රමාණය කි.ග්‍රෑ. | වටිනාකම රු. | ප්‍රමාණය කි.ග්‍රෑ. | වටිනාකම රු. |
| මාළු (පත ඇති හෝ පත නැති) ශීත කළ හෝ අයිස් දමූ ... | — | — | — | — | — | — | 20,898 | 4,04,180 | 65,345 | 31,71,903 | 1,94,362 | 1,28,93,545 |
| ඉස්සන් ... | 4,31,667 | 77,69,918 | 6,83,901 | 1,37,11,020 | 5,31,544 | 1,10,61,312 | 13,03,972 | 5,00,60,896 | 13,01,629 | 5,16,37,706 | 19,69,382 | 15,82,54,940 |
| පොකිරිස්සන් ... | 1,88,121 | 45,17,435 | 2,37,145 | 47,37,488 | 77,169 | 29,19,272 | 2,57,892 | 1,45,29,285 | 3,81,395 | 3,07,41,902 | 2,76,017 | 3,73,41,331 |
| පණ ඇති මාළු ඇතුළු වෙනත් ... | * | 53,97,052 | * | 30,09,228 | 2,18,450 | 34,60,008 | 5,714 | 1,72,491 | 200 | 2,213 | 14 | 1,561 |
| මෝර වරල් සහ මාළු කැම ... | 58,473 | 25,32,675 | 62,233 | 19,75,778 | 54,663 | 13,20,228 | 61,393 | 26,89,845 | 60,635 | 38,76,592 | 3,31,872 | 88,79,264 |
| මුහුදු කූඩැල්ලා ... | 1,21,214 | 16,91,889 | 1,86,800 | 33,29,089 | 1,22,383 | 32,07,671 | 95,310 | 32,47,068 | 51,338 | 17,27,047 | 68,713 | 64,49,253 |
| සිප්පි කටු ... | 2,24,343 | 5,45,789 | — | 33,829 | 20,727 | 84,499 | 5,991 | 1,64,735 | 2 | 25 | 6 | 900 |
| වෙනත් ... | — | — | — | — | — | 1,31,972 | 1,35,151 | 38,23,735 | 1,04,806 | 34,06,496 | 1,19,965 | 86,39,972 |
| මුළු අපනයන ප්‍රමාණය ... | * | 2,24,54,760 | * | 2,67,96,432 | * | 2,21,84,962 | 18,86,321 | 7,50,92,235 | 19,65,350 | 9,45,63,884 | 29,60,331 | 2,324,61,766 |

* ලබාගත නොහැක

මාර්ගය : රේගු වාර්තා.



ශ්‍රී ලංකාවේ සමුද්‍රීය
කලාප දක්වන සිතියම
නාගපට්ටිනම්
කොචින්
ඉන්දියාව
ත්‍රිකුණාමලය
ශ්‍රී ලංකාව
කොළඹ
ගාල්ල
ආර්ථික කටයුතු සඳහාම
වෙන් වූ කලාපය සහ
සාගර දූෂණය වැළැක්වීමේ
කලාපය
ඉන්දියන් සාගරය
77°
78°
79°
80°
81°
82°
83°
84°
85°



අයිස් නිෂ්පාදනය සහ ශීත ගබඩා පහසුකම්
අර්ධ අරයක නවයකින් දිනකට අයිස් ටොන් 150ක් නිපදවිය හැකි අයිස් බලාගාර දැක්වේ.
ශීත ගබඩා එක් හතරැස් අඟලකින් ටොන් 1200ක් ගබඩා පහසුකම් දැක්වේ
වල්වෙට්ටිතුරෙයි
යාපනය දිස්ත්‍රික්කය
මන්නාරම දිස්ත්‍රික්කය
අනුරාධපුරය දිස්ත්‍රික්කය
අනුරාධපුරය
ත්‍රිකුණාමලය
ත්‍රිකුණාමලය දිස්ත්‍රික්කය
පුත්තලම දිස්ත්‍රික්කය
පොළොන්නරුව දිස්ත්‍රික්කය
කුරුණෑගල දිස්ත්‍රික්කය
මඩකලපුව
මඩකලපුව දිස්ත්‍රික්කය
මාතලේ දිස්ත්‍රික්කය
අම්පාර දිස්ත්‍රික්කය
මහනුවර දිස්ත්‍රික්කය
කල්මුණේ
පාලමුනේ
කෑගල්ල දිස්ත්‍රික්කය
නුවරඑළිය දිස්ත්‍රික්කය
බදුල්ල දිස්ත්‍රික්කය
මොණරාගල දිස්ත්‍රික්කය
කළුතර දිස්ත්‍රික්කය
රත්නපුරය දිස්ත්‍රික්කය
ගාල්ල දිස්ත්‍රික්කය
මාතර දිස්ත්‍රික්කය
හම්බන්තොට දිස්ත්‍රික්කය
ගාල්ල
මාතර
තංගල්ල
1/2,000,000
25.3
20.5
200
150.3
1600
55
2400
125

# බල ශක්තිය

ලංකාවේ විශේෂයෙන්ම වයඹ දිග වෙරළබඩ තීරයේ තෙල් නිධි තිබෙන්නට පිළිවන් බැව් සොයාගෙන ඇති වුවද මෙරට ගල් අඟුරු, තෙල් හෝ ස්වභාවික වායු (ගෑස්) ඇත්තේ නොවේ. රටට අවශ්‍ය ඉන්ධන හා විදුලිබල නිෂ්පාදනය පිටරටින් ගෙන්වනු ලබන අමු තෙල් සහ මෙරට ජල විදුලි ශක්‍යතාවන් වැඩි දියුණු කිරීම මත රැඳී සිටී. සමුද්‍රය කැනීම සම්බන්ධයෙන් පේසාලේ ප්‍රදේශයේ පෘතුවිය පිළිබඳ සමීක්ෂණ පවත්වන ලදී. දර අප රටේ පාවිච්චි කරන වැදගත් ඉන්ධනයකි. රටතුල පාවිච්චියට අවශ්‍ය ඉන්ධන හා ශක්තිය, දේශීය සම්පත් මෙන්ම විදේශීය සම්පත් මගින් සපුරාලනු ලැබේ.

### විදුලි බලය

දිවයිනේ ජල විදුලිබල ශක්‍යතාව වැඩිදියුණු කිරීමේ කටයුතු ලක්ෂපාන ජල විදුලිබල යෝජනා ක්‍රමයේ 1 වැනි අදියර ක්‍රියාත්මක කෙරුණු 1950 වසර තෙක් පැරණිය.

සාමාන්‍ය ස්ථාපිත විදුලිබල ධාරිතාවය වූ මෙගවොට් 381 න් මෙගවොට් 331 ක් ජලවිදුලිබලය වන අතර ඉතිරි මෙගවොට් 50 තාපීය විදුලිබලාගාරය මගින් නිපදවනු ලැබේ. තාපීය ධාරිතාවය කැලණිතිස්ස විදුලි බලස්ථානයෙන් සහ පිටකොටුවේ විදුලිබල මධ්‍යස්ථානයෙන් නිපදවනු ලැබේ.

ගම්වලට විදුලිබලය සැපයීමේ යෝජනා ක්‍රමයක් පළමුවරට 1960 වර්ෂයේදී අරඹන ලද අතර මුල් පියවර වශයෙන් ග්‍රාමීය විදුලිබලය සැපයීමේ යෝජනා ක්‍රම 50 ක් මගින් ගම් 50 කට පමණ විදුලි බලය සපයන ලදී. එතැන් සිට ක්‍රමයෙන් මෙම යෝජනා ක්‍රමය ව්‍යාප්ත කරන ලදුව 1978 වන විට තිබුණු මුළු යෝජනා ක්‍රම ගණන 1,211 ක් වූ අතර විදුලි බලය සැපයූ ගම් සංඛ්‍යාව 1,831 ක් විය. මෙම ගම් ප්‍රධාන කොට කොළඹ, ගාල්ල, මහනුවර හා බදුල්ල යන දිස්ත්‍රික්කවලට අයත් විය.

1978 අවසානයේදී ස්ථාපිත ධාරිතාවය වූ මෙගවොට් 381 මගින් නිපදවුණු බලශක්ති ප්‍රමාණය කි.වො. දශලක්ෂ 1,377 ක් යයි ගණන් බලා ඇත. කෙසේ වුවද, පරිභෝග කෙරුණු, කි. වොට් ප්‍රමාණය දශලක්ෂ 867 ක් පමණි. එම වර්ෂයේම විදුලිබලය පාවිච්චි කළ පරිභෝගිකයින්ගේ සංඛ්‍යාව 109,500 ක් වූ අතර, වෙළඳ පාරිභෝගිකයින් 26,600 ක්ද කාර්මික පරිභෝගිකයින් 3,700ක්ද වූහ. කෙසේ වුවද තොරතුරු ශ්‍රී ලංකා විදුලිබල මණ්ඩලයට අයත් ස්ථාපිත හා විදුලිබල ඉපදවීමේ විදුලි බලාගාරවලින් පමණක් නිපදවන විදුලිබලය පිළිබඳ දත්ත මත පදනම් වේ.

### වායු (ගෑස්)

අමු ඛනිජ තෙල් ම ගින් ලබාගන්නා අතුරු නිපදවීමක් මත එල්.පී. ගෑස් නිෂ්පාදනය කිරීමක් සමඟ එහි ගෘහස්ථ පරිභෝජනය වැඩිවීමේ නැඹියාවක් පෙන්නුම් කළද, මෙරට බලශක්ති සම්පාදනය සම්බන්ධයෙන් සලකන කල වායු නිෂ්පාදනය හා පරිභෝජනය එතරම් වැදගත් තැනක් නොගනී. නිෂ්පාදනය කෙරෙනුයේ තනි යන්ත්‍රාගාරයන්හි එනම් රජයට පවරාගත් ව්‍යාපාර සමාගමක් වන කොළඹ ගෑස් කර්මාන්තශාලාව මගිනි. පරිභෝජනය ප්‍රධාන වශයෙන් කොළඹ හා ඒ අවට පෙදෙස්වලට සීමාවන අතර මුළු නිපැවුමෙන් හතරෙන් තුන් කොටසක් පමණ ගෘහ පරිභෝගිකයන් හෝ වෙළඳ පාරිභෝගිකයන් විසින් ප්‍රයෝජනයට ගනු ලැබේ.

### ඛනිජ තෙල් නිෂ්පාදනය

ලංකා ඛනිජ තෙල් නීතිගත සංස්ථාව මෙරටට අවශ්‍ය ඛනිජ තෙල් ආනයනය කිරීම හා බෙදා හැරීමේ සම්පූර්ණ කාර්‍ය භාරව සිටී. 1978 ආනයනය කෙරුණු මුළු අමුතෙල් ප්‍රමාණය මෙට්‍රික් ටොන් දශලක්ෂ 1.5 කි. සපුගස්කන්ද තෙල් පිරිපහදුව මගින් ආනයනය කරන අමුතෙල් පිරිසිදු කිරීම කරනු ලබන අතර ද්‍රාවන සහ ඛනිජ තෙල් වායු දියර ඇතුළු ඛනිජතෙල් පදනම් කොට කරනු ලබන නිෂපාදන ගණනාවක්ම නිෂ්පාදනය කරනු ලැබේ. බාල තෙල් වර්ග කලවම් කිරීමේ කාර්‍ය සඳහා මිශ්‍ර කිරීමේ යන්ත්‍රාගාරයක් සහ ඉටිපන්දම් කර්මාන්තශාලාවක් කොලොන්නාවේ ඉදිකොට ඇත. නැව් සඳහා නැව් බංකර ද අහස්යානා සඳහා ගුවන් ටර්බයින් ඉන්ධන සැපයීම ද හැරුණු කල කෘෂි රසායන ද්‍රව්‍ය අලෙවියේ සංස්ථාව නිරතව සිටී.

අමුතෙල් සහ ඛනිජ තෙල් නිෂ්පාදන ආනයනය කිරීමේ මුළු අයිතිය සංස්ථාව භාරයේ පවතී. 1974 වසරේ සිට 1978 දක්වා ආනයනය කරන ලද අමුතෙල් ප්‍රමාණය පහත දැක්වේ.

| වර්ෂය | | | ප්‍රමාණය (මෙට්‍රික් ටොන් '000) | | වටිනාකම (රු. දශලක්ෂ) |
|---|---|---|---|---|---|
| 1974 | ... | ... | 1,526 | ... | 861.4 |
| 1975 | ... | ... | 1,464 | ... | 851.2 |
| 1976 | ... | ... | 1,447 | ... | 1,090.0 |
| 1977 | ... | ... | 1,529 | ... | 1,306.5 |
| 1978 | ... | ... | 1,516 | ... | 2,222.4 |

මාර්ගය : රේගු වාර්තාව.

**බල ශක්තිය (සැපයුම පිළිබඳ දත්ත)**

| වර්ෂය | | | (අ) විදුලිබලය කි.වො. '000 | | (ආ) ඛනිජතෙල් (අමුතෙල්) නිෂපාදන ආනයනය මෙට්‍රික් ටොන් |
|---|---|---|---|---|---|
| 1970 | ... | ... | 7,85,800 | ... | 18,19,458 |
| 1971 | ... | ... | 8,49,000 | ... | 15,49,060 |
| 1972 | ... | ... | 9,40,000 | ... | 18,18,290 |
| 1973 | ... | ... | 9,80,000 | ... | 17,53,233 |
| 1974 | ... | ... | 10,11,500 | ... | 15,26,429 |
| 1975 | ... | ... | 10,78,600 | ... | 14,64,589 |
| 1976 | ... | ... | 13,33,000 | ... | 14,47,141 |
| 1977 | ... | ... | 12,19,000 | ... | 15,29,629 |
| 1978 | ... | ... | 13,76,700 | ... | 15,16,127 |

මාර්ගය : විදුලිබල මණ්ඩලය, රේගු වාර්තා.

(අ) ශ්‍රී ලංකා විදුලිබල මණ්ඩලය විසින් උපදවන ලද බලශක්තිය පිළිබඳ තොරතුරු.

(ආ) ලංකා ඛනිජ තෙල් නීතිගත සංස්ථාව විසින් ආනයනය කරනු ලබන අමුතෙල්.

**විදුලිබලය නිෂ්පාදනය හා පාවිච්චිය—1978**

| විෂය | | | ප්‍රමාණය |
|---|---|---|---|
| ස්ථාපිතධාරිතාවය කි.වො. 1,000 | ... | ... | 401 |
| නිපදවන ලද බල ශක්ති කි.වො. 1,000 | ... | ... | 13,76,700 |
| පරිභෝජනය කරන ලද බල ශක්ති කි.වො. | 1,000 | ... | 8,66,500 |
| ගෘහ පාරිභෝජකයින් ගණන් ... | ... | ... | 1,09,500 |
| වෙළඳ පාරිභෝජකයින් ගණන | ... | ... | 26,600 |
| කාර්මික පාරිභෝජකයින් ගණන | ... | ... | 3,700 |

මාර්ගය : ලංකා විදුලිබල මණ්ඩලය, ඛනිජ තෙල් නීතිගත සංස්ථාව හා රේගු වාර්තා. විදුලි බලය පිළිබඳ සංඛ්‍යා ලංකා විදුලිබල මංඩලයේ විදුලිබල උත්පාදන යන්ත්‍රාගාරවලින් නිපැයුණු විදුලිබලය සම්බන්ධයෙන් පමණි.

1967 සංඛ්‍යා හා සසඳන විට විදුලිබල පරිභෝජනයේ පහත වැටීමක් පෙන්නුම් කෙරෙනුයේ සමහර පළාත්පාලන මණ්ඩලවල විදුලිබල පරිභෝජනය පිළිබඳ සංඛ්‍යා ඇතුලත් කර නොමැති හෙයිනි.

එබැවින් ලබාගෙන ඇති සංඛ්‍යා මුළු පරිභෝජන ප්‍රමාණය පෙන්නුම් නොකෙරේ.

# ප්‍රවාහනය

කිසියම් රටක ප්‍රවාහන වත්කම් එරටේ ඉතිහාසය, භූගෝලීය පරිසරය හා ආර්ථික ව්‍යුහය පිළිබිඹු කරයි.

මෙම දිවයින වර්ග කිලෝමීටර් 65,000 ක භූමි ප්‍රදේශයකින් යුක්තය. එහි උතුරේ සිට දකුණට ඇති උපරිම දුර කිලෝ මීටර් 402 කි. නැගෙනහිර සිට බටහිරට ඇති දුර කි.මී. 241 කි. මේ නිසා ජනගහන හා ආර්ථික මධ්‍යස්ථාන ඉතා ළඟින් පිහිටා ඇති අතර මෙම පිහිටීම, මාර්ගවලින් කෙරෙන ගමනාගමන කටයුතු සඳහා වාසිදායක වේ.

1821 දී එනම් මෙරට බ්‍රිතාන්‍ය යටත් විජිතයක්ව තිබිය දී කොළඹ සිට මහනුවර දක්වා වූ මාර්ගය තැනීමෙන් ලංකාවේ ප්‍රථම නවීන මහා මාර්ගය තැනවිය. 1864 දී දුම්රිය මාර්ග දියුණුව ඇරඹිණ. දුම්රිය මාර්ග හා මහා මාර්ග මුලදී කෝපි වගාවද පසුව තේ හා රබර් වගාවන්ද සමඟ බැඳී පවතී.

උස් බිම් සහිත මධ්‍ය ප්‍රදේශයකින්ද, ඒ වටා විහිදුණු මුහුදුබඩ තැනිතලාවන්ගෙන්ද සැදුම්ලත් ලංකාවේ ස්වභාවික පිහිටීම මාර්ග වලින් කෙරෙන ගමනා ගමන කටයුතු සඳහා වාසිදායකය. ගංගාවන් කඳුකර ප්‍රදේශවල සිට සමුද්‍රය වෙත ගලා එන නමුදු ගමනා ගමනයට යොද ගැනීමට තරම් ඒ වැදගත් නොවේ.

ලංකාවේ ජනගහන ව්‍යාප්තියද මහා මාර්ග වලින් කරන ගමනා ගමන කටයුතුවලට වාසිදායක තව සාධකයකි. ලංකාවේ ජනගහනයෙන් 3/5ක් පමණ ජීවත් වන්නේ තෙත් කලාපයේය. මෙහි ජනගහනය හතරැස් කිලෝ මීටරයකට 386 දෙනෙකු ඉක්මවයි. එහෙයින් නිතර කෙරෙන කෙටි ගමන් සඳහා මාර්ග ප්‍රවාහන සේවය යොද ගැනීම වඩාත් පහසුවේ.

තවද ශ්‍රී ලංකාවේ ආර්ථික කටයුතුවල ස්වභාවය හා ප්‍රමාණය මාර්ග ගමනා ගමනය සඳහා වඩා සුදුසුය. ලංකාවේ ප්‍රධාන අපනයන භෝගයන් වන තේ, රබර්, හා පොල් විශේෂ කන්න වලට සීමා නොවන අතර ඒවා දුම්රිය මගින් ප්‍රවාහනය කිරීමට තරම් දෛනික විශාල නිෂ්පාදනයක් ද නැත. මෙරට කර්මාන්ත වැඩි වශයෙන් කොළඹ හා ඒ අවට ඒකරාශි වී ඇති අතර, ඉන් කරන නිෂ්පාදන සහ ආනයනය කෙරෙන නිෂ්පාදන වලින් විශාල කොටසක් අලෙවි වනුයේ ද නිරිත දිග පෙදෙස් වලය. ගෙනයා යුතු දුර ප්‍රමාණය ඉතා කෙටි නිසාත් දිනපතා නිෂ්පාදන ප්‍රමාණය වඩා විශාල නොවන නිසාත් දුම්රියට වඩා පහසුවෙන් මහා මාර්ග වලින් මේවා එහා මෙහා ගෙන යා හැකිය.

මෙම සියළුම කරුණු හේතුකොටගෙන ලංකාවේ කි. මීටරයකට මාර්ග වලින් ප්‍රවාහනය කෙරෙන මෙට්‍රික් ටොන් ගණන දුම්රියෙන් ප්‍රවාහනය කෙරෙන ප්‍රමාණයට වඩා වැඩිවීම පුදුමයට කරුණක් නොවේ. එසේම, ශ්‍රී ලංකා දුම්රිය සේවය වෙතින් ප්‍රවාහනය කෙරෙන මගීන් මෙන් 10 ගුණයක් ද, ඉන් ප්‍රවාහනය කෙරෙන දුර ප්‍රමාණය මෙන් තුන් ගුණයක් ද ශ්‍රී ලංකා ගමනා ගමන මණ්ඩලය මගින් ප්‍රවාහනය කරනු ලැබේ.

සංවර්ධනය වන වෙනත් රටවල් හා සසඳන විට පුළුල් මහා මාර්ග ක්‍රමයක් ශ්‍රී ලංකාව සතුව ඇත. කිලෝ මීටර 26,000ක මාර්ග දුර ප්‍රමාණයෙන් කි.මී. 13,000ක වාහන එහා මෙහා යා හැක. මාර්ග පිළිබඳව ප්‍රධාන බලධාරී වනුයේ මහා මාර්ග දෙපාර්තමේන්තුවයි.

1978 අවසානය වන විට ශ්‍රී ලංකාවේ මෝටර් රථ සංඛ්‍යාව 231,993ක් විය. මින් 103,,798 කාර් හා කුලී කාර්ද, 45,237ක් ලොරි හා වෑන්ද, 29,643ක් මෝටර් බයිසිකල් ද විය. ට්‍රැක්ටර් හා ට්‍රේලර් 38,321ක් හා බස් රථ 14,994ක් ද විය.

1978දී ලංකා ගමනා ගමන මණ්ඩලය මගින් ධාවන මාර්ග 1,010ක් මෙහෙය වූ අතර එහි මුළු දුර ප්‍රමාණය කි.මී. 48,876ක් විය. බස් රථ ධාවනය වූ මුළු කි.මී. ප්‍රමාණය දසලක්ෂ 455.8ක් වූ අතර ගෙන යන ලද මුළු මගීන් සංඛ්‍යා දශලක්ෂ 1,744.2ක් විය. මගීන් ගෙන ගිය සාමාන්‍ය කිලෝ මීටර් ප්‍රමාණය 11.1ක් විය.

ලංකා දුම්රිය දෙපාර්තමේන්තුව සතුව ඇති ජංගම යන්ත්‍ර 264 ක්ද, මගීන් ගෙන යන රිය මැදිරි 2,331ක්ද වැගන් රථ 5,134 ක්ද ඇත. දුම්රිය මාර්ගවල මුළු දුර ප්‍රමාණය කි.මී. 1,453කි.

1978 දී දුම්රිය මගින් ධාවනය කෙරුණු කි.මීටර් ප්‍රමාණයන් මගීන් ගෙන ගිය මුළු කි.මී. ගණන දශලක්ෂ 7.3කි. බඩු ගෙන ගිය දුම්රිය කි.මී. ගණන දශලක්ශ 3.0කි. ගෙන යන ලද මුළු මගීන් සංඛ්‍යාව දශලක්ෂ 79.5ක් වූ අතර මගීන් ගමන් කළ කි.මී. ගණන දශලක්ෂ 3,708කි. ගෙන යන ලද මුළු බඩු මෙට්‍රික් ටොන් ගණන දශලක්ෂ 1.9ක් වූ අතර මෙට්‍රික් ටොන් ගණන කි.මී. දශලක්ෂ 246.2 ක්විය.

ගැඹුරු මුහුදේ යන යාත්‍රා නවතාලිය හැකි විශාල වරායවල් තුනක් කොළඹ, ත්‍රිකුණාමලය හා ගාල්ලේ ඇත. කොළඹ, ඕස්ට්‍රේලියාව ඔස්සේ යන ප්‍රධාන නැව් මාර්ගයේ පිහිටා ඇති නිසා කොළඹ වරාය ඉතා වැදගත් තැනක් ගනී. එය රටේ ආර්ථික කටයුතුවල මධ්‍යස්ථානය ද වේ. ත්‍රිකුණාමලය ඇත පෙරදිග පිහිටි හොඳම ස්වභාවික වරායවලින් එකකි.

1978 තුළ ලංකාවේ වරාය වලට පැමිණි නැව් ප්‍රමාණය.—කොළඹ, 1,868 ත්‍රිකුණාමලේ 73 සහ ගාල්ල 21කි. මුළු නැව් සංඛ්‍යාවෙන් 1,284ක් ම බඩු නැව්ය. ආනයනය කරන ලද මුළු මෙට්‍රික් ටොන් ගණන් 2,029,845ක් වන අතර අපනයන ප්‍රමාණය මෙට්‍රික් ටොන් 1,109,793ක් විය. මේ අනුව ප්‍රධාන වරාය තුන මගින් එහා මෙහා ගෙන යන ලද සම්පූර්ණ මෙට්‍රික් ටොන් ප්‍රමාණය 3,139,638කි.

සීමාසහිත ලංකා නැව් සංස්ථාව 1969 පෙබරවාරි 23 වැනි දින අංක 51 හා 1938 දරණ සමාගම් ආඥා පනත යටතේ සීමිත වත්කම් ප්‍රමාණයක් හිමි රාජ්‍ය/පෞද්ගලික අංශයේ ඒකාබද්ධ ව්‍යවසායක් වශයෙන් පිහිටුවන ලදී. මුලින්ම රජය සතුව 51% ක ප්‍රාග්ධන කොටසක් තිබූ අතර, ඉතිරි 49% පොදු ජනතාව අතර බෙද හැරීමට නියමිතව තිබුනි. සංස්ථාව 1969 සැප්තැම්බර් හිදී සිය ගනුදෙනු කටයුතු ඇරඹීය. එවිට රජය සතුව තිබූ නිකුත් කරන ලද හා ගෙවා නිමි ප්‍රාග්ධන ප්‍රමාණය රු. දශලක්ෂ 11.1ක් විය. 1971 ජනවාරි මාසයේදී මුල්ම නැව රජයට පවරා ගන්නා තෙක් සංස්ථාවේ වාණිජ්‍ය කටයුතු ආහාර කොමසාරිස් සහ ඒ සමාන ඒජන්සි කාර්‍යයන් සහ වෙනත් රජයේ දෙපාර්තමේන්තු හා ලංකා ඛනිජ තෙල් සංස්ථාව වැනි රාජ්‍ය සංස්ථා විශේෂ කොට චාටරින් බ්‍රෝකර් සමාගමේ කාර්‍යයන්ට සීමා විය. රජයේ පිටි ඇඹරීමේ සංස්ථාව සහ ලංකා පොහොර සංස්ථාව මේ සතුව ඇති බඩු නැව් ප්‍රවාහනය කිරීමේ කටයුතු ද නැව් සංස්ථාවට භාර කර ඇත.

1972 අංක 11 දරණ ලංකා නැව් සංස්ථා පනත සම්මත වීමෙන් පසු නැව් සංස්ථාව රජය සතු සංස්ථාපිත මණ්ඩලයක් බවට පත් විය.

1971 අංක 11දරණ පනතෙහි දක්වා ඇති පරිදි මෙම සංස්ථාවේ අරමුණු නම් :

(අ) මුහුදෙන් භාණ්ඩ, ලියුම් කියුම් සහ මගීන් ප්‍රවාහනය කිරීම,

(ආ) නැව් හිමියන්, නැව් සහ යාත්‍රා කුලියට ගන්නන්, නැව් බ්‍රෝකර්වරු, නැව් ඒජන්තවරු වශයෙන් කටයුතු කිරීම සහ වෙනත් අනු සේවාවන් කිරීම.

(ඇ) නැව් සහ යාත්‍රා තැනීම, නඩත්තු කිරීම අළුත්වැඩියා කිරීම සහ පරීක්ෂා කිරීමේ කටයුතු කිරීම.

සංස්ථාව සතුව ඇති මුළු නැව් ප්‍රමාණය 9ක් වන අතර එහි මුළු බර ටොන් 85,966කි.

**බඩු නැව් ගමන් සේවා.**—ශ්‍රී ලංකාව/එක්සත් රාජධානිය මහද්වීපික ගමන් සේවාවක් 1971 දෙසැම්බරහිදී ඇරඹීය. මෙය ශ්‍රී ලංකාව බටහිර යුරෝපය අතර මාසිකව දෙදිසාවටම ගමන් ගන්නා සේවාවක් විය. මෙම සේවාව යටතේ නැව් 5ක් එක්සත් රාජධානිය/මහාද්වීපික නැව් තොටු පමණක් නොව ලිබියාව, ටියුනීසිය සහ එ.අ.ජ., ශ්‍රී ලංකාව/චීනය/ජපානය යන රටවලට යාත්‍රා කරන ලදී. ඈත පෙරදිග සේවාව ඇරඹුයේ ශ්‍රී ලංකාව සහ මහජන චීන සමූහාණ්ඩුව අතර එක්සත් නාවික සේවාවක් අරඹීමට 1972 අප්‍රියෙල් 20 දින කොළඹ දී අත්සන් තබන ලද ගිවිසුමක් අනුවය. ශ්‍රී ලංකාව සහ චීන වරායවල් අතර නිතිපතා ගමනා ගමන සේවාව ක් ලංකා නැව් සංස්ථාව විසින් 1972 සැප්තැම්බරහි දී අරඹන ලදී. 1973ජනවාරියේ සිට ජපන් වරායවල් ද ආවරණය කෙරෙන පරිදි මෙම සේවාව දීර්ඝ කරන ලදී. ශ්‍රී ලංකාව මහජන චීන සමූහාණ්ඩුව හා ජපානය අතර නැව් දෙකක් යාත්‍රා කෙරේ. ල.නැ.ස. අයත් නැව් මගින් ගෙන යන ලද බඩුවල මුළු බර ප්‍රමාණයන් නිමකළ ගමන් ගණනත් පහත දක්වා ඇත.

| වර්ෂය | නැව් ගණන | නිමකළ ගමන් ගණන | පිටත ගෙනගිය බඩුවල බර ටොන් | ඇතුළු වූ යාත්‍රා ගණන |
|---|---|---|---|---|
| 1974 | 6 | 23 | 99,758 | 2,05,428 |
| 1975 | 8 | 24 | 1,30,362 | 1,88,018 |
| 1976 | 8 | 28 | 1,55,693 | 1,84,638 |
| 1977 | 9 | 40 | 1,93,630 | 2,11,069 |
| 1978 | 9 | 53 | 2,33,180 | 1,73,402 |

**මාර්ගය : නැව් සංස්ථාව.**

1972—1978 සඳහා බදු අය කිරීමට පෙර දළ ආදයම සහ ශුද්ධ ලාභය ද සමඟ නැව් සංස්ථාව ලබා ඇති වාණිජ්‍ය ලාභ පහත පෙන්නුම් කර ඇත.

| | 1972 | 1973 | 1974 | 1975 | 1976 | 1977 | 1978 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | (රු.ද.ල.) | (රු.ද.ල.) | (රු.ද.ල.) | (රු.ද.ල.) | (රු.ද.ල.) | (රු.ද.ල.) | (රු.ද.ල.) |
| දළ ආදයම ... | 57.6 | 76.8 | 155.7 | 190.4 ... | 219.8 | 268.0 | 468.0 |
| ශුද්ධ ලාභය බදු අය කිරීමට පෙර | 6.7 | 10.5 | 40.4 | 46.0 ... | 35.9 | 43.0 | 73.0 |

කොළඹින් සැතපුම් 20ක් උතුරින් පිහිටා ඇති කටුනායක ජාත්‍යන්තර ගුවන් තොටුපල ශ්‍රී ලංකාවේ ප්‍රධාන ගුවන් තොටුපල වශයෙන් කටයුතු කරයි. විදේශිකයන් මෙ රටට පැමිණෙන ප්‍රධාන මාර්ගය ද මෙය වේ. අගනුවරට දකුණින් පිහිටා ඇති රත්මලානත් යාපනේ අර්ධද්වීපයේ පිහිටා ඇති කන්කසන්තුරෙත් මෙරට මෙන්ම පිටරට යානාවන්ට ඉඩ පහසුකම් සලසයි.

කටුනායක ජාත්‍යන්තර ගුවන් තොටුපල මගින් බී.ඕ.ඒ.සී., සිංගප්පූරු ගුවන් සේවය, ඒරෝෆ්ලොට්, ස්විස් එයාර්, පී.අයි.ඒ. හා ගරුඩා ගුවන් ගමන් මගින් සතිපතා ගුවන් චාරිකා පැවැත්වේ. ලංකා ගුවන් සේවය මගින් ප්‍රාදේශීය සහ රටතුල ගුවන් ගමන් කරනු ලැබේ. ලංකාව ඇතුලත ගුවන් සේවය සඳහා යොද ගනු ලබන අනෙක් ගුවන් තොටු පලවල් නම් මඩකලපුව, ත්‍රිකුණාමලය සහ අම්පාරේ ගුවන් තොටු පලවල්ය.

**ප්‍රසිද්ධ මාර්ගවල දුර ප්‍රමාණය**

මුළු ප්‍රමාණය—26,793 කි.මී.

**ලියාපදිංචි කර ඇති මෝටර් වාහන ගණන—1978**

| වර්ගය | ප්‍රමාණය |
|---|---|
| කාර් සහ කැබ් රථ ... ... ... | 1,03,798 |
| මෝටර් බයිසිකල් ... ... ... | 29,643 |
| බස් රථ ... ... ... | 14,994 |
| ලොරි සහ වෑන් රථ ... ... ... | 45,237 |
| ට්‍රැක්ටර් සහ ට්‍රේලර්* ... ... ... | 38,321 |
| | 2,31,993 |

*ප්‍රධාන වශයෙන් කෘෂිකර්ම කටයුතු සඳහා පාවිච්චි කෙරෙන.

**බස්රථ ප්‍රවාහන කටයුතු—1978**

| | |
|---|---|
| **බලපත්‍ර රැගත් බස්රථ ගණන ... ...** | **6,839** |
| **මාර්ග ගණන ... ... ...** | **1,010** |
| **මාර්ග කිලෝ මීටර් ගණන ... ...** | **48,876** |
| **ගමන් කර ඇති බස් කිලෝ මීටර් ගණන (දශ ලක්ෂ) ...** | **455.8** |
| **ගෙනයන ලද මගීන් ගණන (දශ ලක්ෂ) ... ...** | **1,744.2** |
| **ගෙනයන ලද මගීන්ගේ සාමාන්‍ය ... ...** | **11.1** |

**මාර්ගය : ලංකා ගමනා ගමන මණ්ඩලය.**

## දුම්රිය ප්‍රවාහනය—1978

| | |
|---|---|
| මාර්ග කිලෝ මීටර් ගණන | 1,453 |
| රිය (ගණන) | |
| එන්ජින් රථ | 264 |
| මගීන් ගෙනයන පෙට්ටි | 2,331 |
| රිය | 5,134 |
| ගමන් කළ දුම්රිය සැතපුම් ගණන (දශ ලක්ෂ) | |
| මගීන් | 7.3* |
| බඩු | 3.0* |
| ගෙනගිය මගීන් ගණන (දශ ලක්ෂ) | 79.5 |
| මගීන් ගමන් කළ කි.මී. ගණන (දශ ලක්ෂ) | 3,708.0 |
| ගෙනගිය බඩු මෙට්‍රික් ටොන් ප්‍රමාණය (දශ ලක්ෂ) | 1.9* |
| මෙට්‍රික් ටොන් කිලෝ මීටර් (දශ ලක්ෂ) | 246.2* |

*ඇස්තමේන්තු කර ඇති පරිදි ...

මාර්ගය : දුම්රිය දෙපාර්තමේන්තුව.

## නැව් ප්‍රවාහනය—1978 (1) ශුද්ධ මෙට්‍රික් ටොන් '000

| | |
|---|---|
| ඇතුළු වූ යාත්‍රා | 9,545 |
| පිට වූ යාත්‍රා | 9,800 |

(1) ටෑංකර බඩු නැව් හා බැලස්ට් ඇතුළුව යාත්‍රා

මාර්ගය : රේගු වාර්තා සහ
ජනලේඛන හා සංඛ්‍යා ලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.

## ගුවන් ප්‍රවාහන සේවය—1976

| | ශ්‍රී ලංකාව තුලට | ශ්‍රී ලංකාවේ සිට |
|---|---|---|
| ජාත්‍යන්තර සේවා | | |
| මගීන් ගණන | 1,15.087* | 1,21,312 |
| තැපැල් (කි.ග්‍රෑම්) | 2,92,131 | 1,08,230 |
| බඩු (කි.ග්‍රෑම්) | 2,46,500 | 7,53,536 |
| දේශීය සේවා | | |
| මගීන් ගණන | 24,577 | |
| තැපැල් (කි.ග්‍රෑම්) | 2,186 | |
| බඩු (කි.ග්‍රෑම්) | 11,278 | |

*සංක්‍රමණය වන මගීන් ඇතුළුව.

මාර්ගය: මහා මාර්ග දෙපාර්තමේන්තුව, මෝටර් රථ කොමසාරිස්ගේ දෙපාර්තමේන්තුව, ලංකා ගමනා ගමන මණ්ඩලය, දුම්රිය දෙපාර්තමේන්තුව, රේගු වාර්තා, සිවිල් ගුවන් සේවා දෙපාර්තමේන්තුව, වරාය සංයුක්ත මණ්ඩලය සහ ලංකා නැව් සංස්ථාව.

ලංකා ගුවන් සේවය වසා දැමීමේ හේතුවෙන් 1977න් පසු කාලය සඳහා සංඛ්‍යා නොමැත.





'ලන්ඩන් සහ ටෂ්කන්ති' සිට 'කොළඹ' 'රෝමය'
'මොස්කව්' දක්වා ගුවන් මාර්ග
කරච්චි
කල්කටා
බොම්බාය
ලන්ඩනය – රෝමය
බොම්බාය
කල්කටාව
රැන්ගූන්
මද්‍රාසිය
බැංකොක්
පැරිසිය – ඇතන්ස්, ලන්ඩනය – මැද පෙරදිග
ලන්ඩනය – ඒඩනය
කොළඹ
මොම්බාසා
සීෂෙල්ස් / මාලේ
ලන්ඩනය – කේප් ටවුන් – මොරිෂස්
පෙනැං – සිංගප්පූරුව
ජකර්තා
ජකර්තා
පර්ත් සිඩ්නි
ෆ්‍රීමැන්ටල් (පර්ත්)
මුහුදු සහ ගුවන් මාර්ග
ශ්‍රී ලංකාව
ගුවන් මාර්ග
මුහුදු මාර්ග

# ග්‍රන්ථ විඥනය

ශ්‍රී ලංකා විදුලි බල මණ්ඩලයේ සභාපතිගේ වාර්ෂික වාර්තාව.

මෝටර් රථ ප්‍රවාහන කොමසාරිස්ගේ පාලන වාර්තාව.

සිවිල් ගුවන් සේවා අධ්‍යක්ෂගේ පාලන වාර්තාව.

ධීවර අධ්‍යක්ෂගේ පාලන වාර්තාව.

භූ විද්‍යා සමීක්ෂණ අධ්‍යක්ෂගේ පාලන වාර්තාව.

වාරිමාර්ග අධ්‍යක්ෂගේ පාලන වාර්තාව.

කාලගුණ විද්‍යා අධ්‍යක්ෂගේ පාලන වාර්තාව.

රබර් පාලකගේ පාලන වාර්තාව.

ශ්‍රී ලංකා තේ මණ්ඩලයේ වාර්ෂික වාර්තාව.

Ancient Irrigation Works in Ceylon, Parts I – II, R. L. Brohier.

An Introduction to the Geology of Ceylon, P. G. Corray, National Museums, Colombo.

වරාය සංයුක්ත මණ්ඩලයේ වාර්ෂික වාර්තාව.

ශ්‍රී ලංකා රේගු වාර්තා

Aspects of Agriculture in Ceylon; a Brief Survey of the Irrigation System of Ceylon, H. De S. Manamperi.

ජන සංගණනය, II බාණ්ඩය I කොටස පොදු ලක්ෂණ : ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.

ජන සංගණනය II බාණ්ඩය II කොටස, ආර්ථික වශයෙන් ක්‍රියාකාරී ජනතාව, ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.

1971 ජන සංගණනය, ප්‍රාථමික මුද්‍රණ අංක 1 හා 2. (පොදු වාර්තාව) ජන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.

1971 ජන සංගණනය, පොදු වාර්තාව, ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.

ශ්‍රී ලංකාවේ ජනගහණය : ලෝක ජනගහණ වර්ෂය 1974, ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.

මහ බැංකුවේ වාර්ෂික වාර්තාව.

1973 කෘෂි සංගණනය, සුළු ඉඩම්, ප්‍රාථමික මුද්‍රණය (අංක 1) ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.

1973 කෘෂිකර්ම සංගණනය, සුළු ඉඩම් අවසාන වක්‍ර ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.

ශ්‍රී ලංකා වාර්ෂික ග්‍රන්ථය, ජනලේඛන හා සංඛ්‍යාලේඛන දෙපාර්තමේන්තුව.